Umushingamateka NAHAYO Firmato

# AKANOVERA k'ijambo ry'umukurambere

## « AKAGAYE NTA WE KEREYE »




Le mépris n'a jamais profité à personne

Bujumbura, Nzero 2000.

Les pays membres de l'ACCT

* 40 Etats membres

Bénin
Bulgarie
Burkina Faso
Burundi
Cambodge
Cameroun
Canada
Cap-Vert
Centrafrique
Communauté Française de Belgique
Comores
Congo-Brazzaville
Côte-d'Ivoire
Djibouti
Dominique
France
Guinée
Guinée-Equatoriale
Haïti
Laos
Liban
Luxembourg
Madagascar
Mali
Maurice
Moldavie
Monaco
Niger
Roumanie
Rwanda
Sénégal
Seychelles
Suisse
Tchad
Togo
Tunisie
Vanuatu
Vietnam

*** 5 Etats**

Egypte
Guinée-Bissau
Maroc
Mauritanie
Sainte-Lucie

*** Gouvernements participants**

Canada - Nouveau - Brunswick
Canada - Québec

---




Cet ouvrage est publié grâce à la contribution de l'Agence Gouvernementale de la Francophonie.

# AKANOVERA

# k'ijambo

# ry'umukurambere :

# «Akagaye nta we kereye»



Umushingamateka NAHAYO Firmato

Uwashushanije ibicapo : Michel.

# BURUNDI

## IKARATA Y'INTARA Z'UBURUNDI




INSIGURO:

- ⊥⊥ Imbibe z'igihugu
- —— Imbibe z'intara
- ◉ Umurwa mukuru w'igihugu
- ● Umurwa mukuru w'intara

# *UGUSHIKIRIZA*

*Basomyi b'aka gatabu,*

*Amaganya n'amarira n'ibindi bibi vyamuka ku kagaye ntawobidondagura ngo abimare.*

*Aka gatabu tubashikirije karimwo ibintu bitari bike bishobora kubera urumuri urwaruka, abavyeyi n'abarezi mu gutegura kazoza k'igihugu n'abakibamwo ; bishobora gutuma abategetsi bama bitwararitse cane gushira imbere ineza y'igihugu, bagashira imbere imigambi myiza yubaka, yubaha kandi ikubahiriza uwariwe wese, uko ari kwose, aho ari hose, uko abayeho kwose.*

*Ahanini, akagaye gashimikira ku kwishira hejuru ngo jewe ndakomeye, ndi umutoni, ndatunze, narize gusumba abandi... Nkuko ubusuma, ikinyoma, ubwicanyi, ata muntu vyereye, n'akagaye nta we kereye. Nta kibi turabona kigayitse kingana no kugaya uwundi ngo ni uko mudasangiye ubwoko, intara, ivyiyumviro ; ngo ni uko mutanganya itunga, amashure canke mutabayeho kumwe. Ico dusanzwe tuzi ni uko hariho ubusumbane mu bantu, ari naco gituma abakuru n'abato bategerezwa kusoneranira, umwe wese ku rugero rwiwe.*

*Muraza kubona yuko ivyiyumviro biri muri aka gatabu bigenda bigana indero y'abantu ngo birinde kandi batuze*

*akagaye, ko nkomoko y'uburyarya n'ubukozi bw'ikibi. Yaba amajambo, yaba amasanamu, vyose bifise intumbero y'inyi - gisho n'impanuro.*

*Aka gatabu kagizwe n'ibihimba bigufi bigufi difadika mu bwenge kuko ata we bizoruhisha mu gusoma. Ikinezereje cane kandi ni uko kanditswe mu rurimi rw'ikirundi, ururumi rwacu kavukire, ruzwi kandi ruvugwa na benshi.*
*Turakeneye kubungabunga ururimi rwacu «IKIRUNDI» mu mvugo, mu nyandiko no mu kugendera ubuntu.*

*Aka gatabu kazofasha cane cane mu ngo, mu mashure, mu mirimo yacu ya misi yose ; kazofasha gutegura kazoza keza k'urwaruka, ari rwo Burundi bw'ejo.*

*Turabasavye rero mugasome mwisubiriza n'inambu ida - hera kugira mushobore gukwiza hose ivyiyumviro nyakuri birimwo. Mumenye ko igitabu ciza ari ingaburo y'ubwenge.*

*Twizeye yuko izo nyigisho n'izo mpanuro musanga muri aka gatabu zizobunganira mu kurera, mu kwigisha, mu guhanura no mu kugendera ubuntu mu buzima bwanyu bwa misi yose.*

*Ko twese dufise ishaka ry'ukwubaka Uburundi ngo butere igomwe, nimuze twirinde akagaye n'agakengere. Gutyo niho tuzokira tugakiza «**Uburundi n'Abarundi**».*

*Umukuru w'Inama Nshingamateka*

*Léonce* ***NGENDAKUMANA.***

## IJAMBO RY'INTANGAMARARA

Nje kuganira. Ngo ukuri gushirira mu kuyaga.

Ikiganiro canje nacanditse mu gatabu nise «**Akanovera k'Ijambo ry'umukurambere**». Akagaye ni kabi ; nta muntu kereye ; ni akaranda ko kwirinda.

- Ndyohewe no kubona muriko murasoma aka gatabu mutegera iri jambo ryanditswe mu Kirundi, arirwo rurimi rwacu dutegerezwa gushira imbere mu kurata no mu gushigikira akaranga k'imico n'imigenzo myiza abarundi bahora bagenderako mu kubaho no mu kwubaka Uburundi.

- Uburundi, Umuvyeyi wacu, Data na Mama, nibwo mamuko y'abarundi bose. Uburundi ni umurima w'isangi usangiwe na beneburundi bose. Ntihagire rero uwobwigungana yiyumvira ko ari itongo rya se agera akageranura uko yishakiye. Ntihagire uworota abwomoramwo abandi yongera yiyumvira ko abandi ari abasuku biwe. Uwomowe agahunga Uburundi ntaba abigiranye agahimbare, aba atujijwe, kumbure akanka kububamwo nk'umwatsi w'indaro.

- Ntakabura imvo. Mu kwandika iri jambo «**Akagaye nta we kereye**» ndabikuye ku mpamvu zikurikira :

- **Nshaka guserura icese umutima w'uburezi**

Ico nagomba ko dufashanya n'abandi barezi ni ukurondera uburyo bwo kwerekana inabi yamuka ku kagaye, ingene twoyirinda n'ingene twoyikiza. Tugaheza rero tukabireresha urwaruka rwacu n'abakuze nyene. Ivyo bitabaye Uburundi nta kazoza keza bufise. Icifuzo canje ni uko abarundi, abariho n'abazovuka, bokwama birinda akagaye. Ni co gituma muja kubona ko nigisha nkongera nkahanura. Ni co gituma kandi ntashimikiye kw'itangwa ry'uturorero twinshi duteye ubwoba mu kwerekana yuko akagaye ata we kereye.

- **Nshaka guca umugani.**

- Ico mwoba muramenya ni uko utugani muja gusoma muri aka gatabu tutisunga twose iciyumviro nyamukuru : « Akagaye nta we kereye ».

- Abasokuru bacu ntibadusigiye ibintu vyanditswe twoza turasoma ngo tumenye ingene babaho. Mugabo turashobora guca ku makanda yabo tugiye turagira umwete wo kurimbura imigani baduciriye mu rurimi rw'ikirundi. Iyo migani irimwo ukuri kandi tuyisangamwo vyinshi : ubutungane, akarenganyo, akagaye, agahahazo, ugukunda ibikorwa, ubunebwe, ubusuma, ubukunzi bw'inda, ubumwe, ugufashanya n'ibindi...
- Kuva na kera na rindi ubuzima bwamye ari uruhererekane. Ico ciyumviro muragisanga muri iyi myibutsa.

**« Aha turi hari abandi »**
**« Inda nini siyo mpamba »**
**« Ntawupfa abimaze »**
**« Ubwatsi burasha bukabisa ubundi »**
**« Ukurya incuti siwo mugisha ».**

- Abavuka ubu bakavyiruka, bagashika mu bigero baba kuri iyi si nkuko bayisanze imeze mugabo bakayihingura barondera ko ubuzima bwabo butera imbere, bukajana n'ibihe bagezeko.

- Ariko babishizemwo akagaye bakirengagiza kwisunga itsitso ry'iragi y'imibano y'abasokuru, akaranga k'indero kavukire gaca gatituka maze ugasanga hadutse umuryano utagira mvura. Abakwegeye abandi akabi kubera akagaye bagorwa amwe nk'abo bandi babonye ijuru ribarwako, maze ibintu bigacika urudubi kubera ko abantu bataye akaranga k'ubuntu.

- **Nashaka kwemeza ko ijambo ari urukiza :**

- Nshaka guserura icese umutima wanje w'ukwemera n'ukwemeza abandi ko ijambo nya jambo ririmwo urukiza. Ijambo niryo ryamye ryubaka isi. Uwutemera ijambo rivamwo inama n'ingingo aba ari umusinzi, aba akengeranye.
- Ijambo si impemu kandi si umuyaga. Nico gituma umuntu yobanza kwitonda akiyumvira neza imbere y'ukurivana

iyo riri kure mu bwenge bwiwe. Uwudategereye ijambo rivuzwe yosiguza neza kugirango ntabonereho kudendereza abandi. « Iririenze umunwa riba rirenze impinga».

- **Ijambo rirakiza** :

- Rirahumuriza imitima ihagaze igasubira hamwe.
- Rirungira ubumwe abatagicana uwaka bagasubiza hamwe.
- Ijambo ryiza ry'ubutungane mu ngingo y'urubanza rirasubiza ubuzima n'ubuntu abeze akabi.
- Ijambo nya jambo ntaho rihuriye n'imituragaro y'ingwano imara abantu n'ibintu igahumanya isi.
- Ijambo ryiza ririmwo impanuro nyakuri, uwaryumvise canke uwarivuze naho yogerageza kuryirengagiza ryo ntirimwibagira kuko ryama rimubakiye ku mutima.
- Ijambo turisanga mu migwi myinshi y'ubuzima : hari ijambo ry'abavyeyi mu ngo canke mu bigo vy'imibano, hari ijambo mu mashure aho barerera urwaruka, hari ijambo rishimikiye ku mategeko y'igihugu, hari ijambo ry'Imana twigishwa mu madini, hakaba n'ijambo riva mu nama mpuzamakungu. Aho hose uwutabishizemwo akagaye arahakirira.
- Nguma nemera kandi nemeza yuko amagorwa yose adushikira, aterwa n'akagaye, yaba ingwano iturutse mu gihugu c'abonse rimwe, yaba ingwano y'ibihugu bitera ibindi, abantu bagahona, ibintu bigatikira, vyose biterwa

n'agahahazo, agacinyizo n'akarenganyo. Ivyo vyose biradusesereza, bikaturuhisha, mugabo impera n'imperuka, ijambo riruhira kuba kirumara kuko mu kibanza c'ivyo vyose biruhisha hagaruka inama n'ingingo. Erega nta muntu amara imyaka irenga ijana mu migambi yiwe yo kwononera abandi. Umuntu avuze ijambo ryiza ry'ukuri aguma yibukwa imyaka isinzi.

- Aha mu Burundi, hambere aho, haramutse habaye amatati, umuganwa agatera uwundi muganwa bakarwana bapfa ingabo n'imbibe, canke hakaba n'uwugarariza Umwami, baramashana ariko bagatinda bakabona ko ataho bizobashikana, bakemera kuja hamwe bagatakira abagabo, bakabatatura, bakabuzuriza, maze ibintu bigasubira mu buryo, ingingo igatsinda ingimba.

**« Ngo abagiye impaka bazimarirwa n'abatazigiye »**
**« Nzi gufora yahavuye avuna ibano »**

- Imbere yo gusozera iri jambo ry'intangamarara, mbaye ndakengurukira abo bose bazosoma aka gatabu, nkongera nkaba ndabasavye ngo bafashe abarundi bose bijukire kugarukira ijambo nya jambo, baryumvirize, baritegere, barigendere mu gukomeza umuvukano uzirana n'akagaye, bisunge ukuri dusanga mu myibutsa twasigiwe n'abasokuru kuko akahise gafasha gutunganya ivy'ubu be n'ugutegekanya akazoza.

- Twubahe Imana, tuyikorere, dukundane twese, maze Uburundi, Umuvyeyi wacu Data na Mama, bwatwonkeje

ibere rimwe, buturyohere, buduhimbare, budukwire, kandi budutunge, tubeho mu mahoro, twubahane, twiteze imbere. Tugize gurtyo, amakungu azodukeza, adutere impundu, yongere atwunganire. Imana nayo ituzigame, izoduhere, umwe wese amaze kuva kuri iyi si.

« Ni uko maze Muhire, iryo rikaba ijambo rigatungana. Maze ni uko Mukunzi Mukama, iryo jambo ribanyure, murigumize ku muzirikanyi».

IKIGABANE CA MBERE :

# GUKABAKABA[1] INSIGURO Y'AKAGAYE

**Umufarizayo n'umutozakori**

(Mu Njili ya Luka 9-14)




*«Mana yanje, ndagushimiye, kuko ntameze nk'abandi, bo bariba, bakarenganya abandi,...»*

*«Mana yanje, ngirira ikigongwe, jewe munyabicumuro».*

---

[1] GUKABAKABA : Gukorakora, kugerageza.

Nkuko nemeje ko iri jambo nshikiriza rishimikira ku migani, imbere yo kugerageza gusigura ico ari co « Akagaye » mbanje gushikiriza iyo myibutsa :

« Bwari ikindi iyo buba bwari ubw'umwe »
« Intigaya niyo ntinegura »
« Ntabarirwa yavyaye Ntumva »
« Ntawusomera induru ivuga »
« Umuhirwe yiyita umuhinga »
« Uwishimikije umugano aca umugani ashaka »
« Uwuhimvye ntasobwa n'umugani »

**I.I. AKAGAYE NI IKI ?**

- **Akagaye**, ariko twita akagayo canke agakengerwe, ni ingeso mbi yo muri ya mazina nsigarabwenge, ituma umuntu kwamiza hafi umutima wo kugayana, gukengerana, gusuzugurana, kunegura abantu n'ibintu, gatuma kandi umuntu yama yishira hejuru ya vyose mugabo mu neza gusa, kuri we nta kanenge yiyumvamwo.

- **Akagaye** : Wogira ngo ni uwundi muntu ahambaye ahagaze imbere mu wundi amwosha ivyo vyose bihengamiye ku bwishime be n'ukwibonamwo imico myiza kuruta abandi.

- **Akagaye** : ndakagereranya n'igisyo kirivye kibambwe mu muntu maze kigatuma adadarara nk'urusato rwumye, akaba intakonywa, kikamuziba amatwi ntiyumve ukuri

aho kuri, kikamuhuma amaso akabona ko ibintu vyose ari ivyo kunebagura gusa, kikamukarihiriza ururimi mu kwama avuga nabi abandi abagwiza n'ubusa, kikamuhatira ubwenge akama yiyemeza ko ari we ari agakura mu ncabwenge zibaho.

- Ico gisyo kirashobora kumuca ingoga kikamugira igitenzi ntakore, mugabo akagomba kwifungurira ivyo atabiriye akuya. Kiramubuza kwemera ijambo ry'ukuri ngo ko atari we yarivuze si ryiza. Kiramutesha gushima igikorwa ciza caranguwe n'abandi.
- Akagaye ni akaranda kabi ko kwirinda.
- Umunyakagaye ntasonera ivyiyumviro vy'abandi bantu. Ntiyiyumvira yuko ashobora gukwegera inabi abandi. Umunyakagaye ariyibagira kandi yama ari imburabugirire.

## 1.2. IVYEREKANA INGENE AKAGAYE KABABAZA :

1.2.1. Amazina bita umuntu canke igitungwa bafatiye ku kagaye.

1.2.2. Amazina yo kwikengera kubera ukubabazwa n'akagaye

1.2.3. Indahiro z'ukwituka zerekana ko umunyakagaye atererwa mu buzima.

### 1.2.1. Amazina bita umuntu bafatiye ku kagaye :

Ukwita izina umwana canke igitungwa ufatiye ku kagaye ni vyiza kuko vyerekana ko uwakugaye yatumye akagaye kagusesereza., bikazotuma na we wirinda akagaye. Vyongeye n'umuntu yiswe iryo zina ntiyokwihaya ngo afise akazina keza, ahubwo na we nyene yokwirinda akagaye kuko ataronse izina ry'ubuhizi. Erega izina ryiza riratera iteka mu bandi. Mu kirundi hari aho bahamagara izina ry'umuntu ngo yitabe abari aho bose bagatwenga kuko ari izina riteye isoni.

Hari umuntu yitwa « Turikumwe » hanyuma umupolisi aramufata. Ati witwa nde ? Ati nitwa « Turikumwe ». Sinzi ingene yavyumvise nabi aca amuhwikagira amakofe. Na we aboroga ati naho unyica nitwa Turikumwe. Ehe raba karangamuntu. Uwo mupolisi abona kumureka.

**Uturorero dukeyi tw'amazina yamuka ku kagaye :**

1. Bagayicaha
2. Bampamenyo
3. Bapfamukanwa
4. Baryumuhero
5. Bazayuwundi
6. Baziguketa
7. Bazirutwabo
8. Bigarihiye
9. Bigayane
10. Bigawa
11. Binebagu
12. Kagaye
13. Magayane
14. Mpabangaya
15. Mugayanwa
16. Mugayo
17. Musaninkende
18. Ngayabagabo

19. Ngayabanyanka
20. Ngayabosha
21. Ngayandya
22. Ngaye
23. Nganzagahiye
24. Nkoribigawa
25. Ntakagayo
26. Singayikindya
27. Rurakengereza
28. Ruterakagayo.

### 1.2.2. Amazina yo kwikengereza kubera ukubabazwa n'akagaye

Ayo mazina yerekana ko akagaye umuntu agiririwa n'abandi kamusesereza kagatuma yihebura gushika naho we nyene yikengera yongera yinengesera cane.

**Uturorero dukeyi :**

1. Bangurambona
2. Barampahaza
3. Bucabugomba
4. Mbabarempore
5. Mpekenyereko
6. Mbundebahite
7. Mpfuñyigabo
8. Ncabugufi
9. Ncumbabuyonga
10. Ncundebahite
11. Ncungurumutwe
12. Ndabinengesere
13. Ndabubahe
14. Ndiritiro
15. Ngendabagaya
16. Ngurinzira
17. Nsesumunyota
18. Nyabworo
19. Nyakamwe
20. Nzirubusa.

### 1.2.3. Indahiro z'ukwituka zoba zerekana ibihano vyamuka ku kagaye

Bene izo ndahiro za kera z'ukwituka, ab'ubu ntazo bazi. Izo ndahiro zirerekana neza yuko mur ivyo bihe biheze umunyakagaye atererwa ahubwo ko yaronka ibihano bihambaye. Nico gituma yabigira indahiro.

Akarorero : Hambere wumva umuntu arahiye ati :

1. Ndakaraswa
2. Ndakicwa n'icumu
3. Ndakagoka
4. Ndakanyarwa
5. Nze ngesere canke ndakagesera
6. Ndakanenwa
7. Ndakamenja
8. Ndakayoba
9. Ndakambura abakwe
10. Ndakambura data arazira
11. Ndagacumura ku Mwami
12. Inziga inzigire mu gahinga
13. Ndakavuna umuheto
14. Ndakavumwa n'Imana.

Ivyo vyose rero vyari bifise ico bivuga mu buzima bwo hambere. Ku vyerekeye indahiro, abantu baruka ubu barakeneye inyigisho n'impanuro zerekeye indahiro.

Nta muntu yarahira atarahijwe imbere y'abagabo. None ubu indahiro zose zo kwituka ku bizira bazigira uruvyino kandi mu rufasoni ruke. Hari umugabo canke umuhungu arahira yituka kuri nyina wiwe canke kuri mushikiwe, kuri mwishwawe, canke ku mwigeme wiwe. Hari n'abituka ku mbwa. Nkuko nabivuze mu mpamvu ya kabiri, ijambo ntiryosohokera ubusa. Muri izo ndahiro, harabuzemwo

imvugo y'urupfasoni be n'igituma. Umugabo canke umuhungu afise akamenyero k'izo ndahiro azatagura iyo ari kumwe n'abantu batobato gusa. Ariko, iyo ari kumwe n'abategetsi asonera, nta na rimwe uzokwigera wumva azicisha mu kanwa !

**Ni dusonere abakuru n'abato.**

## 13. Amazina atarimwo akagaye.

1.3.1. Amazina yo gucira ikuzwe
1.3.2. Amazina y'ubutoni
1.3.3. Amazina y'ukwininahaza
1.3.4. Amazina y'ubuhizi (amatazirano).

### 1.3.1. Amazina y'ikuzwe :

Ntihagire uwitiranya amazina yo gucira ikuzwe umwana hamwe n'amazina afatiye ku kagaye. Amazina y'ikuzwe bayita kuko abavyeyi bifuza cane ikibondo canke hamwe na hamwe kuko abavyeyi bibaruka babura. Ayo mazina ntajanye n'ukuri : barita umwana ngo « Ndura»ariko atari «imbwa «Ayo mazina arashobora kujana n'ikibo umuntu arimwo : umuvyeyi ashaje yibarutse umwana aramwita « Bitansanga ».

**Uturorero ni nk'utu :**

1. Bitansanga
2. Gifushi
3. Gitebo
4. Kayanda
5. Kintazi
6. Kiyorero
7. Mahenehene
8. Mantazi
9. Mbwakazi
10. Muhutu
11. Mvumba
12. Ndaruhekeye
13. Ndura
14. Rusuriye
15. Samusure
16. Sinzotuma.

- Ayo mazina aratuma umuntu yisunga cane Imana, akayipfukamira, akayazambira kugira ngo imuterekere uwo mwana akure.

**1.3.2. Amazina y'ubutoni :**

- Ntimugire ngo bene ayo mazina n'amazina y'akagaye. Oya ni amazina ashimikiye ku butoni no ku masabo umuntu yishimikizako.

- Ayo mazina ni meza kuko arimwo umutima w'ugukenguruka, w'ukwizigiranira, w'ukwivuga uwaguhaye. Nta bwishime burimwo. Ayo mazina arerekana ko umuntu yemera yuko hejuru yiwe hari uwundi amuruta kandi amwubahiriza mu buzima.

**Uturorero**

1. Baribunyihe
2. Irivuzimana
3. Masabarakiza
4. Nduwarugira
5. Ngomirakiza
6. Ngendakubagabo
7. Sinigaba.

### 1.3.3. Amazina y'ukwininahaza

Ayo mazina si amazina aturuka ku kagaye kuko yerekana ukwiyemeza k'umuntu ku ngabirano yiherewe n'Imana. Nta kagaye karimwo kuko ata na hamwe yerekana ubukozi bw'ikibi.

**Uturorero**

1. Kazubwenge
2. Muntu
3. Ncabwenge
4. Inanganinka
5. Inangorore
6. Ndorarigonya.
7. Inamugisha

### 1.3.4. Amazina y'ubuhizi canke y'iteka :

Ayo mazina ni meza, nta kagaye karimwo. Ayo mazina atuma umuntu yihata mu mirimo yiwe kugira ngo nawe aterwe iteka. Hambere aho rero bene ayo mazina yahabwa abakenyezi bari ku mahari bivuye ku kugene barushanywa mu kwifata neza mu rugo. Hari n'amazina y'amatazirano yahabwa abagabo babangutse mu rugamba, mu ruhigi, canke abashingantahe bakerebutse mu guca imanza.

Umugenzo mubi wo guharika warahavuye kuko ata majambere arimwo. Ariko iragi ntirihera kuko n'ubu usanga hari abantu bamwe bamwe bitazira amazina afatiye ku buhizi n'iteka.

**Uturorero muri ivyo vya kera :**

1. Kibumbarugo
2. Mfurayabafoye
3. Mugufasumbabarebare
4. Muhorakeye
5. Mukiruruka
6. Muringanira
7. Muribora
8. Musobanuka
9. Mususuruka
10. Ntagwirumugara
11. Mwikima
12. Ruvugazinaniwe.

## 1.4. Hariho ayandi mazina

1.4.1. Amazina afatiye ku rwanko
1.4.2. Amazina y'abavyeyi nyene

### 1.4.1. Amazina afatiye ku rwanko.

Muri ibi bihe tugezemwo, abavyeyi batari bake baranka kwita abana babo bene ayo mazina afatiye ku rwanko, kuko yama umengo avyura inzigo, avyura inda mbi maze ntiyunge ubumwe. Abakristu benshi bo hambere barayahevye rwose. Ayo mazina usanga afatira muri bwinshi, naho umuntu yoba afise umwansi umwe ukamenga isi yose iramuhama. Mugabo ntawobuza umuvyeyi kwita umwana wiwe izina yishakiye.

**Uturorero dukeyi :**

1. Baragasirika
2. Barajingitwa
3. Barampanze
4. Barampama
5. Baranyanduza
6. Barumpozako
7. Bashirwabeguye
8. Baranyimirije
9. Ntikazohera.

### 1.4.2. Kugumana amazina y'abavyeyi.

Nkuko bavuga ko mu migenzo y'abazungu umwana yama yitwa izina ry'abavyeyi, n'aha mu Burundi iwacu, abarundi batari bake barashima ko abana babo bagumana amazina y'abavyeyi.

Barantunga bamburane, sindiko ndabinegura nta kagaye ndabibonamwo. Mugabo mu migenzo y'abasokuru, izina ry'umwana riva ku bihe avutse asanga abavyeyi barimwo, ingene bamerewe, ingorane barimwo, ubukene, ubuhirwe, canke ingene igihugu kimerewe.

- Vyongeye kandi naho ubu batakiyita abana, hariho n'amazina y'imiziha bivuye ku rugero rw'uruvyaro abavyeyi bagezeko. Niyo yayo mazina mwumva ngo : Bukuru, Butoyi, Congera, Rwasa, Bucumi, Misago, Kadende, Bwururuko, Nyawenda, Ndarumanuye, Ciza, n'ayandi....
- Si bibi rero yuko umwana yitwa izina ry'abavyeyi mugbo n'iyo ndero kavukire mu gusonera akaranga k'abakera, bishobotse boyubahiriza.

- Nk'umuntu yise umwana wiwe : Bukuru canke Butoyi (amahasa). None mwumva bijanye n'uwo mugenzo w'ikirundi ko umwana wiwe wese azokwama yitwa Butoyi canke Bukuru kandi atari ihasa ! ! !

### 1.5. Uturanga tw'impengamiro ku kagaye.

Iyo umuntu ariko aritora ashaza, ashatse gushira amakenga ko ata gatosi koba kari mu maso, mu mutwe no mw'irugu, afata icirore akiraba. Aya majambo nshaka kudondagura ameze nk'ico cirore cofasha umuntu gupima ko atoba ahengamiye ku ngeso y'akagaye. Hariho amajambo amwe amwe bitibonekeza ko harimwo akagaye, mugabo twihweje neza dusanga ari umuzi canke muvyara wako canke igisanira c'akagaye.

Nabonye ko hariho akamaro ko gusoma ayo majambo. Bavuga bati : « Ibuye riserutse ntiriba ricishe isuka». Nkuko nabivuze muri ya mpamvu yanje ya kabiri, ntihoburamwo umuntu aharonkera icigwa co kwanka n'ukwankiriza ingeso y'akagaye kuko ata we kereye.

Ariko rero hariho uturorero tumwe tumwe twoba tumeze nk'utwataye igiciro ku bantu b'ubu na cane cane ku barundi barukiye mu bisagara canke mu mahanga. Mugabo ku bwanje, ijambo riguma riri mu rurimi rwacu rw'ikirundi. Iyo mpengamiro yo ku kagaye ndayishize mu mirwi icenda.

## 1. Impengamiro y'akagaye kamere

1. Agahambi
2. Akagama
3. Akagamira
4. Akazikira
5. Akiganzuro
6. Ubukunzi bw'inda
7. Ukudahezwa mu gatsinde
8. Amanyama
9. Akamenyero kabi
10. Ubwiyorobetsi
11. Inzigo y'inzikira
12. Ubugaba.

## 2. Impengamiro ishimikiye ku gakengerwe

1. Agacinyizo
2. Agahahazo
3. Agasuzuguro
4. Akigenzo
5. Agartyekezo
6. Agahemano
7. Ukutagira ico wibanga
8. Ugutera akagere abashingantahe
9. Ukugaya abagabo
10. Ugutuka abantu ukabafatira mu rwara
11. Ukudashaza ngo witore uje ku rubanza ngo useruke imbere y'abandi

12. Ukugarariza abavyeyi
13. Uguca kw'iragi ryiza ry'abavyeyi
14. Ukugambarara
15. Ugutanga ibintu vy'abandi utagaba
16. Ukwanka kwumviriza ijambo
17. Ukwima bwakeye uwukuramukije
18. Guha bwakeye umuntu umenga urashishwa wirabisha hejuru canke mu mbavu
19. Ukwiha ijambo mu nama
20. Ugufata nabi umushitsi
21. Ugusuzugura ijambo ry'Imana
22. Ugutumira umuntu hanyuma agataha adasomye
23. Ukugomba kubega irobe utarashikira
24. Ukuzira
25. Ukwirengagiza umuntu muto muto
26. Ukwivumbura mu nama.

### 3. Impengamiro y'akagaye ishimikira ku bwishime

1. Ubwishime
2. Ukunena
3. Akadiguzo
4. Kwirata
5. Ukwigamba cane
6. Ukwiga iyindi mvugo, ingendo n'iyindi nyifato yose utahorana
7. Uguhaya cane amatungo

8. Ukwerura canke ugushira isoni
9. Ukwitonesha
10. Ugutwengera ku nsya z'amenyo atariko wahora
11. Ukwama wishira imbere mu neza muri vyose
12. Ukwibaraguza
13. Ukunuza inkuru
14. Ukwireremeka canke ukwihemangura
15. Uguhazuka cane mu nama
16. Ukwishira mu mutwe ko ijambo uvuze mu nama rica riba ingingo ya bose
17. Ukwirishaguza utarwaye
18. Ugucererwa mu nama, mu misa, uvuga ngo aho nshikira hose ntaco
19. Ukuvuga ngo nzorinda mpfa ntakenye.
20. Ukuvuga ngo ni jewe nzoguma ngaba nkaganza nkuko umenga urazi akazoza.
21. Ukwiyemeza ko atacokunanira, ngo uri inshirwa rimenetse.

## 4. Impengamiro y'akagaye ishimikira ku karenganyo

1. Akarenganyo
2. Ukwikunda kurenze urugero
3. Ukwigungirako
4. Umutima w'ubugunge
5. Ukwama usomerewe kandi ubangukiwe n'ugucira abandi imanza za ngondegonde
6. Ukunyaga uwundi utuntu twiwe.

### 5. Impengamiro y'akagaye mu mvugo

1. Imvugo ya « iyu, biranshisha »
2. Imvugo ya « Nkura mu matwi ivyo ujejemba »
3. Imvugo ya « Pu, mva mu maso »
4. Imvugo ya « Pu, wa muhimbiri we »
5. Imvugo ya « Pu, wa mbwa we »
6. Imvugo ya « Va ngaho wa shano we »
7. Imvugo ya « Ziba wa mburakimazi we »
8. Imvugo ya « Va ngaho wa mpirahisi we »
9. Imvugo ya « Pu, wa muja we »
10. Imvugo ya « Pu, wa seseme we »
11. Imvugo ya « mva imbere, wa Roko we »
12. Imvugo ya « Numa, wa shirasoni we »
13. Imvugo ya « wonyegera nogusya »
14. Imvugo ya « mva mu maso wa gihwiji we »
15. Imvugo ya « wonyegera noguca ivu »
16. Imvugo ya « wonyegera noguca ubunywenywe »
17. Imvugo ya « mva mu maso wa gihume we »
18. Imvugo ya « vaho wa kigugu we »
19. Imvugo ya « vaho wa gakotora we »
20. Imvugo ya « vaho wa gasorogotwe we »
21. Imvugo ya « vaho wa sheshe we »
22. Imvugo ya « ehe iyo Feke y'agakecuru »
23. Imvugo ya « mva imbere wa mpinabere we »
24. Imvugo ya « mva imbere wa kiburabwenge we »
25. Imvugo ya « mva imbere wa mukecuru w'amabere abiri »
26. Imvugo ya « mva imbere wa njati we »

27. Imvugo ya « mva imbere wa muhizi we »
28. Imvugo ya « Vaho wa Cokoro we »
29. Ukuvuga amanwamanwa atava ku mutima
30. Ukubwira umuntu ngo uzopfa utaronse aho witwara
31. Uguca ivutu abandi mu kuvuga inkuru itera ubwoba kandi ari ikinyoma
32. Inyishu ya « hahaha–tse-tse-tse » ukamengo ubabajwe n'umwotsi
33. Ukuvuga irisunitswe n'impemu utiyumviriye neza
34. Ukwama wisamurutsa uvuga aya muhe
35. Ukwimyoza abandi
36. Ukwikokomora uwundi
37. Ugucira inyeri uwundi
38. Ukwishura ijambo uduza canke unyukura igitugu
39. Uguhoha nk'umwana ngo ubabaze uwundi
40. Ukunyunyagura iminwa mu kuvugisha uwundi
41. Ukuguma bwakeye bukaza nk'ubuvuye kure imanina uvuga unize ijwi
42. Ukuyagisha umushitsi ivyasikwanka
43. Ukuba umuntu w'igihoganya, avuga ashwatanisha muri vyose.

### 6. Impengamiro y'akagaye mu ndabo, mu ngendo no mu ntwengo

1. - Yandavye indabo y'inkekenyuke
   - Yandavye irarirari
2. Ugutungira igitsure uwundi umwanya munini

3. Ukwigendesha ihenga
4. Ukwica amabega
5. Ugutwengera ku nsya z'amenyo
6. Intwengo y'agahemano.

7. **Impengamiro y'akagaye mu kudasonera agateka ka zina muntu**

1. Ukudasonera itongo ry'abitavye Imana. (Henshi bahagize uburagiro bw'ibitungwa)
2. Ugushishwa n'ukubana n'uwo mudasangiye ubwoko kandi ata kindi mupfa, mwese muri ikiremwa muntu c'Imana
3. Ugutera uruyogoyogo mu makoraniro, mu masengero, utesha abandi kumviriza ijambo
4. Ukutitaho abavyeyi na cane cane bageze mu za bukuru kandi ari wewe basigaye bezako amaso
5. Ugushinyaguriza abagowe
6. Ugutwenga ibimuga
7. Ukubura urupfasoni rukwiye mu bantu
8. Ukutakira neza abashitsi
9. Ugutera umudurumbanyo mu nama
10. Uguca uwundi ikirere umurimarika imbere y'abandi
11. Ukumaramaza abandi
12. Ugutumura itabi mu muduga canke mu mugwi w'abantu bari mu nama utazi neza ko kumbure umwotsi w'itabi utamotera neza bose.

## 8. Impengamiro y'akagaye mu kutorohereza ubuzima abandi mu mibano

1. Ukurengera akarimbi abandi
2. Ukwamana insaku mu bagenzi
3. Ukwonesha icese imirima y'abanyi (inka, inkoko, impene n'intama)
4. Ukudatumira abazimyamuriro
5. Ukwimana umuhora w'ibitungwa mu babanyi
6. Ukwanka kuja inama ku neza ya bose
7. Ugusahura n'ukwonona ivy'abandi canke ukavyankiriza
8. Ukutarangura neza amabanga washinzwe ku neza ya bose
9. Ukuryoherwa n'ukubona ibintu vy'abandi vyononekara wirorerera
10. Ukwamana imyidogo ataho ifatiye
11. Ukwama wijogota inabi gusa
12. Ukwamana imihigo ukubita urutoki mu babanyi
13. Ukwica ku muryango, ku ncuti no ku bagenzi ngo nuko wateye imbere
14. Ukwama uhuhika abandi, ubatuka, ubasiba
15. Umutima w'ukwama wimagiza abandi
16. Ukugirira abandi ico utashaka kugirirwa
17. Ukunanura abandi bakicwa n'ikigoyi
18. Ugukwegera abandi akabi
19. Ukwama ubakiwe ku mutima udororongwa n'ibibi ukora mugabo ntubihebe
20. Ukwamana uburyarya

21. Ukwama wiyugumbira
22. Ukwama wiyugumbira, urira utizera abandi
23. Ukubesha n'ukubeshera abandi
24. Ukuremeka abandi inteba ishushe be n'ukwambika ibara abandi
25. Ugusambura igihugu
26. Ugukunda gusa ibintu biri mu gihugu mugabo udakunda abantu bakibamwo
27. Ukwosha uwundi ngo agufashe gukora ibibi
28. Ukwosha uwundi ngo agufashe kwankisha uwundi
29. Ugutera umwaryana mu muryango, mu babanyi no mu gihugu cose
30. Ukwangaza abandi
31. Ugushinyaguriza abandi
32. Ugusomoza uwundi umwiyandagazako kugira ngo uronke aho umudenderereza
33. Ugucura bufuni na buhoro abo ugaba, ukibagira ko nawe uzotwarura
34. Ukurya abandi ubicayeko
35. Ukurya abandi rumpuyungu (ku rwenge)
36. Ukwankiriza uwundi ngo ntatere imbere mu buzima
37. Ukwica ibomba ry'amazi akenewe na benshi ku mutumba
38. Ukwankiriza ibintu vy'iterambere ry'igihugu, nk'uguturira amashamba y'ibiti
39. Ukudafasha imbabare kandi ubishobora
40. Uguterwa isoni n'ukuja kuraba abagorewe mu mabohero
41. Ugutembekeza abandi mu kibi

42. Ukuba sesa nkuyoze
43. Ukwamana agatima kabi ngo akenese ntigahera
44. Kwamana agatima kabi ngo aka mukaso ntigahera
45. Ugutonana abandi
46. Uguhora uwundi umukeko
47. Uguhora uwundi amabwire
48. Ugushingira igihugu amategeko y'agacuvyo
49. Ukutarangura amategeko meza yo guteza imbere igihugu
50. Uguhunga abagenzi baje ngo muyage
51. Ukugira urwangara mu ndero y'abana
52. Ukudateza imbere urwaruka
53. Ukwankana urunuka
54. Ukutagumya indagano wemeye icese ukaguma ugora abakuru bakugaba
55. Ukwigombaguza urondera inyendamuvano
56. Ukuba ruburakigongwe – ukuba giteye ivu
57. Ugusiga uteranije abana mu kubatoranya nabi amatungo ufise (ukuraga mu karenganyo)
58. Ukutorohereza abakwituye mu kazi ujejwe
59. Ukutubahiriza amasezerano

## 9. Impengamiro y'akagaye mu kutikebuka, mu kwiyibagira n'ukwikunda kuruta abandi

1. Ukutibaza yuko atari wewe ubaye intore ya mbere ngaha kw'isi

2. Ukudateterwa ngo usabe ikigongwe iyo wambaye ibara mu bandi
3. Ukurenzako uruho rw'amazi mu kutemera ko akarorero kabi ku kahise kaba kariko karigisha inabi izogira ingaruka mbi mu kazoza, maze ukibagira wa mugani ngo «Inyama mbisi ivyura iyumye »
4. Ukudashaka guhinduka ufatiye ku nkurikizi zavuye kuri ako karorero kabi
5. Ukutibaza yuko n'abandi ari abanyabwenge
6. Ukutiyumvira kuri kazoza kawe n'abawe ngo uheze ureke gukora ikibi
7. Ukutemera yuko ingendo y'uwundi ivuna
8. Ukutabona yuko uri umunyamwanda
9. Ukutabona yuko uri umunyarwangara
10. Ukutemera ko ivyo uhawe n'ugutora uzoruhira kuvyakwa n'ugutakara
11. Uburema bwo kurya ivya gusa
12. Ukutemera yuko uri iciro ry'umugani mu bukozi bw'ikibi
13. Ukutemera yuko uri rurangiranwa mu kugayana
14. Ukutabona yuko ijisho rikuraba neza n'irikuraba nabi ritayoberana
15. Ukutemanga icaha kandi hari ivyabona vy'ukuri
16. Ukwishira mu bwenge yuko wishe abantu ariho uzoba uhiriwe
17. Ugukora agakungero utiyumviriye neza wewe nyene akamaro k'igikorwa uhamagariwe gukora
18. Ukwijajara ngo uri umuhinga

19. Ukutamenya ko akamenyero kabi kica inkware
20. Ukutiyumvira ko abandi boba bafise ico bakurusha mu bwenge no mu buhinga
21. Ukutibuka gushimira Imana ku vyiza yakugiriye
22. Ukwibagira uwakugiriye neza – ukudakenguruka
23. Ukwirengagiza n'impaka itunganywa ry'imibano mu muryango canke aho hose ujejwe ijambo
24. Ukwigira akagaramaruganda canke ukwigira sindabibazwa kw'isi
25. Ukwiroha mu gukora ikibi
26. Ukutibaza yuko utazokwama kuri iyi si
27. Ukudashaka kworohera isi mugabo ukama ugabitanya muri vyinshi
28. Ukutibaza na rimwe yuko agahahazo n'akarenganyo bishegesha uwo ubigirira
29. Ukwihambira ku gushaka kurya we nyene mu kwirengagiza ugusangira neza isi n'abandi ngo mwese mubeho
30. Ukurazwa ishinga n'uguharanira amaronko yawe gusa
31. Ukwama ushira imbere uguharanira iterambere ry'ubwoko bwawe gusa ukibagira ko amoko y'abantu afise isano riva ku Mana yakuremye nk'abo bandi ukengera
32. Ugusaba uwo wimye ugirango yaribagiye
33. Ukutabona ko uneganega aho waneguwe

## 1.6. Ukwirinda ikoreshwa ry'imigani irimwo akagaye canke agahahazo n'agacinyizo

Hari imigani ibabaza cane kuko irimwo akagaye co kimwe kandi n'imvugo zimwe zimwe umuntu akubwira umenga arafyina mugabo uvyihweje ugasanga yakujambuye rwose. Ivyo birabonekera cane cane mu mvugo y'ingereranyo.

**Uturorero**

1. Afise ubuguru nk'inkenkanya
2. Afise izosi nk'iry'agasoza
3. Afise umunwa usongoye nk'uw'umununi
4. Afise amazuru nk'umuvuba
5. Afise amanwa nk'isangaraka
6. Agateka aho kamye
7. Agenda nk'umwehu
8. Amaramara nk'uwaririye umwaka mu muhana
9. Angana igipfunsi
10. Araba nk'imbwa iraba isuka
11. Arara ku giti nk'imarankoni
12. Araba nk'igihuna, araba nk'inemba y'impene
13. Areha n'intosho, (intembagara canke umunana)
14. Areha n'inkezi
15. Areha n'ingegene y'igiti
16. Arinjiye muri ka karumba kiwe
17. Arya nk'isiha

18. Asa n'imvuvyi
19. Asa na kaburimbi
20. Atashe amaramara nk'uwabuze urupapuro rw'umutsindo w'amashure
21. Avuga nk'ikirangara
22. Indero igira aho iva
23. Inkokokazi ntibika isake iriho
24. Ntaho inkware yigeze ihiga imbwa
25. Ntaho intama yuriye inzu
26. Ntavuga aradedemba
27. Ntavuga araraga
28. Urimaringa nk'uwina uwaheze
29. Womenga avuye guta Nyante
30. Woribwa n'imbwa woribwa n'iyirebaye canke woribwa n'imbwa ntiworibwa na Mujeri
31. Yarariye amazi nk'ikinyanzogera
32. Yaciye make nk'uwinjirije
33. Yagarutse nk'uwiriwe kuragirira inarume
34. Yajinyitse nk'umubazi w'intama (hambere uwarya intama yaranenwa)
35. Yakoreye Zayoye (ubusa).
36. Yirabura nk'inaga iteka
37. Yirabura nk'urunyonza ruhiye
38. Yirukiye ubusa nk'igipfungu
39. Yiziguriye ubusa nk'umusharizi
40. Zihomba bakeba. (inka babaze bakaziyanga inyama)

Umuntu yokwama avugisha uwundi neza mu mvugo isanzwe y'urupfasoni itamubabaza canke ngo imuzimurire, imukora kw'itama.

Umuntu akubwiye ati : mbega ntuzi ko wirabura ?

Uwundi nawe akamubarira ati : mbega urazi ko usa n'imvuvyi ?

None ugira ngo uwo abibariwe yovyakira kumwe ? Twirinde rero kubabaza abandi mu mvugo canke mu migani y'akagaye.

## 1.7. Inkurikizi mbi z'akagaye

No hambere aho, akagaye kamye ari inkwezi y'ingorane nyinshi kandi zamerera nabi umuntu canke urugo rwiwe canke umuryango wiwe wose. Abantu benshi bamaze kubona yuko ibihano vy'akagaye bibabaza baca binengesera, bagatekereza, bakubahana kugira ngo babeho neza. Nanone si vyiza kumanuza Imana yo yaduhaye ubwenge bwo gukora amabwirizwa yayo « Ugukunda Imana n'ugukunda abantu nkuko twikunda twebwe nyene ».

**Uturorero tw'ingorane zava ku kagaye ni nk'utu :**

1. Ukwitwa umumenja, ugatereka rikarenga wimenjura
2. Ugucibwa mu bagabo
3. Uguharirwa ivomo
4. Ukunenwa
5. Ugukumirwa mw'ijambo – Gutaramurwa wari waratiwe

6. Ugutinywa nk'iyirashwe (kuko ukoresha akagaye ugatukana canke ugasinda)
7. Ugukwererwa warasuguye (waratevye, wararengeranye),
8. Uguteba kugabana, ugahera mu muhango
9. Uguhera mu mutamana w'abagabo
10. Ugusaza uri umukungu
11. Ukubenga
12. Ukubengwa
13. Ukutizigirwa n'abakuru
14. Ukutererwa mu buzima bwawe kubera imivumo y'abo wakengereye
15. Ugusabura ningoga ugaca ubogozwa mu mabanga ushinzwe
16. Ukwikura amata mu kanwa
17. Ukuneganega aho waneguwe uherera mu jisho ngo uri umuntu nk'abandi
18. Ukunyarwa
19. Ugusohorwa
20. Ukubura impundu mu rugo
21. Ugutamba wirorera
22. Ukubura uwuguha nirwere
23. Ukuburabura usaza wimuka
24. Ukugoka canke uguhemuka kw'ibanga
25. Ukwambuka
26. Ukumaramara ukagenda nk'uwikinga ibisaka
27. Ukutizerwa ngo ushingwe amabanga
28. Ukwicura ko imizimu yogutera kubera ko waciye kw'iragi ry'abavyeyi.

Vyiza rero umuntu yokwirinda akagaye akama yigenza rufasoni kugira ngo azosazane ubuntu, iteka n'itekane mu gihugu camwibarutse, maze mu myaka izoza azokwitwe umusokuru w'akarorero. Ako niko Gateka ka zina muntu mu bazima n'abapfuye.

## 1.8. Mw'ivuriro ry'akagaye ni hehe ?

**Intangamarara :**

« Ingeso iraraba ntihwera »
« Umwana si uw'umwe »
« Igiti kigororwa kikiri gito »
« Inkoni ishikira igufa ntishikira ingeso »
« Ishavu ry'umuvyeyi riririgwa ntirirara »
« Ntawuhana uwananiye nyina ».

- Muri aka kanya naronse ko kuvuga yuko ingeso y'akagaye ari agatobasoko mu buzima, nshaka kwibutsa aho amavuriro y'akagaye ari. Naho iyo migani nanditse aho haruguru imwe imwe yerekana ko akagaye kadakira rwose, muri aya mavuriro harabonekamwo umwahwa, umuhondano ari wo muti ushobora gutsirika canke ugahwamika akagaye, canke mbere ukagakiza rwose.

**Uwushaka rero umuti w'akagaye yoronderera aha hakurikira**

1. Mu rugo ariwo muryango
2. Mu mashure
3. Mu gihugu cose

4. Mu madini
5. Mu mashirahamwe.

**Muti none bigenda gute muri ayo mavuriro ?**

**1. Mu rugo ari wo muryango :**

**Indero kavukire** yo haziko itangwa n'abavyeyi iratsirika akagaye.

**Indero runtu** ishimikiye ku bumwe, ku rupfasoni, ku bwitonzi n'urukundo, ni iragi ry'umutima w'abavyeyi beza.

Mu ndero y'umutima, abavyeyi boshimikira kukurwanya ubunebwe, ubusuma n'ubwicanyi, n'ubundi bukozi bw'ikibi bwose. Mu muryango niho abana bakura umutima w'ugukunda ibikorwa be n'umutima w'ukugiriranira ikigongwe n'ukurekuriranira. Harya umuvyeyi anywafira umwana w'ikigaba aba ariko aratanga indero nziza yo guhana ivyaha. Umutima w'ugusabikanya itungo ry'umuryango wamuka mu rugo nyene. Indero yo haziko ipfuvye iragora gupfubura. Nico gituma abavyeyi bokwitwararika cane kurera neza abana babo.

**2. Mu mashure :**

Indero yo mu mashure iza yuhirira ikomeza indero y'abavyeyi.

Mu mashure niho bigisha umwana igituma umuntu ategerezwa gukunda igihugu.

Mu mashure niho umwana aronkera akamenyero k'ugukurikiza amategeko, ahereye ku mabwirizwa y'ishure.

Ishure riratanga indero y'ubwenge n'indero y'umutima ituma abantu bakora ibikorwa mvabwenge, babanza kwiyumvira imbere y'ugukora ikintu cose, bakaraba icovamwo, inyungu, canke uruhombo canke inkurikizi mbi.

Ishure riratuma indero runtu yisununura guko rikomereza abana umutima w'ubumwe n'umubano mwiza mu buzima bwabo aho bahwaniye hose. Abize bakerekana umutima w'ukubana neza n'abandi mu gusonera abatize, bakongera bakabateza imbere. Mu vy'ukuri umaze gusuzugura umuntu ko ataco amaze ntuba ukimukijije.

Amashure yose ategerejwe kwigisha urwaruka ngo ntirukurane umutima wo kurya ivyo umuntu atabiriye icuya, ntihagire uwuronka idipolome idahuye n'ivyo yize kandi adashobora gukora. Ukugira idipolome ataco ushoboye gukora ni ukwica igihugu.

**3. Igihugu** :

Igihugu kirafise uruhara runini mu kurwanya akagaye. Igihugu kirashinga amategeko yemewe, abantu bose bakayagenderako kugira ngo ntihabe akajagari. Nico gituma Leta itegerezwa kumenyesha abanyagihugu amategeko yemejwe na bose. Amategeko akamenywa na bose, agakurikizwa na bose. Mu gukomeza ubutungane mu gihugu, mu

kwubahiriza umutekano kuri bose, mu guhana abarenga amategeko biciye mu butungane nyakuri, aho hose igihugu kiba kiriko kiragwanya akarenganyo, agahahazo n'agacinyizo. Uwagiriwe n'icaha nyene yogihanirwa ata kujaniranya. Abategetsi babwirizwa guha ijambo abanyagihugu.

Igihugu gitegerezwa kubahiriza agateka ka zina muntu kugira ngo umuntu wese abeho neza atawumugendera ku gakanu.

## 4. Amadini avura gute akagaye ?

Amadini aratanga inyigisho nyuramutima. Umuntu akamenya gusonera amabwirizwa y'Imana n'amabwirizwa y'idini nyene arimwo. Amadini aratanga inyigisho yibutsa umuntu amamuko n'amaherezo yiwe, ari na co gituma umuntu atofata minenegwe ijambo ry'Imana.

Ijambo ry'Imana ribwira umuntu ngo yicishe bugufi, rikabuza gukora inabi yohava imucanisha n'Imana yo imwakura naho yoba adashaka kuvirira amatungo yiwe yoba mbere yaragunze abandi kubera akagaye, agakengerwe n'agahahazo.

## None umuntu yomenya gute yuko idini rimufitiye akamaro ?

Umuntu abona akamaro k'idini igihe yumva ko yemera kandi ashobora kwemeza yuko Ijambo ry'Imana ritabesha, yuko yumva akunda Imana n'abantu, yuko yifata ruto asaba

ikigongwe, yuko arekurira abamugiriye nabi, yuko atsinda ishavu ryohava rimutuma kwihora guko ari ukukwega izindi ngorane. Umuntu aramenya kandi yuko idini rimufitiye akamaro mu gihe yumva yuko atizigitira ku vy'isi gusa kandi yuko atagora abandi ababuza kubaho.

**5.Mu mashirahamwe**

Amashirahamwe ayo ariyo yose, yaba mato canke manini, arafise amategeko agenderako.

Uwuri mw'ishirahamwe aramutse agize amanyama agatirigana kuri ayo mategeko arahanwa hakurikijwe ayo mategeko nyene yarenze ayazi.
Mu kwiyunga mu mashirahamwe, abantu baba bashaka kwerekana yuko isi itari iyumwe, ari na co gituma baja hamwe ngo bafashanye mu kuyibako.
« **Ngo tubiri tuvurana ubupfu** ».

**Mu gusozera iki kigabane :**

- Nsavye abarundi bose ko bohinyura yuko akagaye gasambura isi hanyuma bakakarwanya mu kwirinda kwisunga kuri ivyo vyose kamukako. Abantu bubashe amategeko yo mu muryango, amategeko y'igihugu, amategeko yo mu bigo vy'indero, amategeko y'amashirahamwe ayo ari yo yose, amategeko y'Imana (amadini) hanyuma bakareka gukumirana, bakagira ubutungane mu gusangira ubutegetsi, bakareka gukwega intambara izana ubwicanyi,

isi yotungana neza kuko akagaye katorengera ubwenge bw'abantu, bakamana umuco ukwiye w'ukwiyubara akagaye gatuma umuntu yibagira ko ari kw'isi, akononera abantu abatesha ubuzima, kandi nawe nyene akaba yiyononera kuko amaherezo yiwe ari nk'ay'abandi bantu nkawe.Ariko tumenye ko umuti ngirakamaro ari akarorero keza k'abavyeyi, abarezi, urunganwe n'abakuze.

- Ijambo nya jambo niryo ritegerezwa kugenderwako mu kwubaka isi. Abantu bagiye baravuga ukuri bakakugendera, bakumva impanuro z'abahanuzi, uwurenze itegeko agahanwa, nta magorwa menshi yoboneka kw'isi. Umunyakagaye arakwegera abandi amarushwa. Akagaye ni akaranda ko kwirinda.

« **Hakurwara akagaye worwara inyonko** ».

IKIGABANE CA KABIRI :

# TUJAJURE

## Akajambo k'intangamarara

Ikiyago kiraryoha. Uwutazi kuyaga agira ngo ese ayo nikoreye. Ikiyago kizana vyinshi. Abadaseka ntibayage baba bameze nk'irya misozi irabana itanyiganyiga, kandi itavugana, ntaco boheza ngo bamariranire ngaha kw'isi.

- Abantu batayaze ngo bavugane, ntibashobora gupfundika imigambi y'iterambere, ntibaja imbere y'abagabo ngo baburane igihe boba batase.

- Nico gituma mu ndero y'abakera, bama bashima kuremesha igiteramo mu muryango. Nta muntu n'umwe wo muri urwo rugo yidohora. Bose barakurikira ikiganiro : kuvyina, guca imigani, gutita,... biheze bose bakagira icarimwe kuryama. Bashitse aho baryama ku buriri, ku kirambi canke ku gisegure, ntawavugira aho aryamye ngo ateshe abandi guhunira. Murumva ko mu muryango atawigira uko ashaka. Muri iki kigabane musangamwo ibiganiro cumi na bitandatu bigufi bigufi birimwo inyigisho nziza cane.

## N° 1 : Nnyaruka nkubarire !




Mu 1941, abagabo babiri Minani na Mikevyo bama baragirana mu rwuri rumwe. Minani yari afise amaso manini aribagurika, eka murumva ko yari meza cane. Mikevyo nawe yari afise utuso duto duto nk'utw'inzuki. Maze Minani akama yatutse Mikevyo ngo « Busa bw'utuso duhwibirije nk'ubuso bw'inzuki ». Bakama batongana kubera ako gakengerwe.

Uwundi musi akanyarirajisho kaja mu jisho rya Minani, atangura kubabwa, atakambira Mikevyo asemerera ati : «Mikevyo, Mikevyo, Mikevyo... Uwundi ati :

« Sabwe ». « Ingo hano ico ndakubarira ». Mikevyo ati : « ubwo ntugomba kuntuka nkuko wama ? « Minani ati : Namba, hari ibindi bingoye bisumba ivyo kugutuka ». Mikevyo araza. Minani ati : « ntabara shahu urenge kuri birya vyose mpora ndagurtyoza, ndatosekawe, ntosora ndiko ndasasatwa [2] , kandi ndumva ko hari ikintu kiriko kiratembagara mu jisho ».
Mikevyo, atarinze n'uguhigimanga yaciye ashikura akatsi karemvye aramutosora, arakurayo ako kanyarirajisho atako arakamwereka. Minani yumva ijisho riraremurutswe. Minani aca aramushimira cane, ati : « Niwumva uwuzosubira kukunegura ngo ufise ubuso buhwibiriye ntazoba ari jewe». Kuva ubwo baciye baba pfampfe [3] mu gukundana.

**Minani yarahwamitse agakengerwe ka Mikevyo atabanje kwihora**

**« Ubwiza butsinda ububi »**
**« Ntugatwenge uko Imana yaremye umuntu ».**

---

2 . Gusasatwa : Kubabwababwa, kubabara.
3. Pfampfe : Somambike. Uzorwa aho nguye.

## N° 2. **Imfyisi irumanga iraye kwa Inabukwe**




- Neza na neza ngo imfyisi bwarayiriye hanyuma ija kwaka indaro kwa Inabukwe. Ihashitse bayizimana ubutsima butagira [4] imboga yipfuza, urazi ko ikunda akabuyagira , inkebwa ariyo nyama. Iremera imera nk'iyirumanga guko itashobora gukoza umutsima ibiharage.

- Bukeye mu gitondo, imfyisi ibona umwe inabukwe aturukije umuyoro w'impene n'intama. Ya mfyisi iratangara ishira akamo hejuru iti : « Emwegaye, mbega naraye ndumanze ivyo bitungwa birunze ngaho ! ! ! »

---

4. Akabuyagira : Akanyama

- Irataha mugabo ishavu rigera mù mutwe. Ishitse i muhira ibwira umugore wayo iti : « Nyoko yaraye amfashe nabi cane anzimana ubutsima nkoza ibiharage nanje izo mboga ntazimenyereye. Naremeye ndarumanga. Bukeye nabonye iwanyu mutunze ibitungwa vyinshi.

- None rero kugira ngo dusubire kubana, genda nyoko wawe aguhe intungwa imwe yari kunzimana hanyuma unzanire ishavu rihere. Wa mugore aragenda abibwira nyina wiwe. Nawe ati : « Yemwe uwo mukwe wanje ntarize busema [5], none mwananje hako wahukana, twara iyo mpfizi y'intama ayirye ishavu rihere.

Ni bibi kutazimana neza umushitsi, na cane cane umushitsi w'iteka kandi wari ubishoboye.

---

5. Kurira busema : Kutababazwa n'ubusa.

## N° 3 : Urinenuka[6] wa mugeni w'iroswa[7] we




Ngo harabaye inkumi irasabwa, iragenda kurongorwa mu rugo rutunze cane. Umugeni amaze gusohorwa inkinga za mbere n'iza nyuma aca atangura gufata isuka ngo arime.

Nkuko muvyibuka, umugeni ntiyaca aronka inaga ngo yitegurire imfungurwa. Harahera igihe kitari gito atarahabwa inaga. We n'umugabo wiwe bakaguma bafungura mu nzu nkuru[8]. Muri urwo rugo, baramutse bakeneye inyama

---

6. Kwinekura : Kugayana birenze urugero.
7. Iroswa : Umukunzi w'inda, ashaka kurokagiza ivyo abonye vyose.
8. Mu nzu nkuru : Inzu y'abavyeyi.

ntibaja kw'ibagiro ngo baje mu nka[9] bagabure inyama nk'abandi. Bari bafise ibanga rihambaye ry'i muhira : « Sebukwe yarakira amazi akizigura neza agatuma ukuboko mu nda y'inka agakurayo inyama bagateka bakarya ». Uwo mukazana yama yitegereza ingene sebukwe abigenza.

Umusi uri izna yari aramukiwe n'ugusigarana ivy'i muhira, ni ukuvuga ugutegura imfungurwa, ugukubura n'ugukuka amase. Hageze gushusha inyama zaraye, arakira urweso zarimwo araziraba ziramuraba, umutima uramuvamwo ashaka kuzirya. Arahava aribwira ati : « Reka ndazitamagire hanyuma nce ngira nka kumwe databukwe ahora abigenza ». Aragenda mu ruhongore, atarinze n'ugukaraba, atuma ukuboko mu nda ya ya nka, emwe irakunda. Hinge rero imuhinduke mu kwanka ko akurayo ukuboko n'inyama.

Inka iti : « Urinenuka wa mugeni w'iroswa we ! ! ! » Erega yaruhiye kumubera ifuro ry'igiti. Ngiyo ifashe inzira itera igana iyo bagiye gukora.Ihashitse irahagarara iravumera. Bararamuye amaso babona ni ya nka yabo ije irazegembana na wa mugeni n'ukuboko kwiwe uko kwakagumye mu nda yayo. Sebukwe ati : « Mukazana we, kurayo uko kuboko kwawe ». Ya nka irakunda, aravanayo ukuboko mugabo ata n'agashitwa[10] asokoyemwo.
Nkuko muzi ivyo hambere, urwo rugo ntiyarumazemwo na kabiri.

9. Kuja mu nka : Kubagira inka hamwe baguriye hamwe bakagabura inyama.
10. Agashitwa : Agakekera k'inyama.

# N° 4. Uruvyino «Remesha ikiyago twirinde akagaye».



*Umutama Matayo Kagayo n'umutamakazi wiwe Mbazumutima Monika bariko bararorera umupira. Barashigikiye urwaruka. Basazanye ibanga ry'indero.*




3. Remesha i-ki-ya-go twi-ma-re irungu (bose) REMESHA I-KI-YA-GO
4. Remesha i-ki-ya-go ku mashu-le " REMESHA I-KI-YA-GO
R. RE-ME-SHA I-KI-YA-GO- TWIRINDE A-KA-GA-YE RE-ME-SHA I-KI-YA-GO (2)

5. Remesha i-ki-ya-go- ba-ge-nzi-mwe " RE-ME-SHA I-KI-YA-GO
6. Remesha i-ki-ya-go muri ku kazi RE-ME-SHA I-KI-YA-GO
R. RE-ME-SHA IKIYAGO TWI-RI-NDE A-KA-GA-YE " RE-ME-SHA I-KI-YAGO (2)
7. Remesha i-ki-ya-go mu ma-se-nge-ro " RE-ME-SHA I-KI-YA-GO
8. Remesha i-ki-ya-go mu na-ma « RE-ME-SHA I-KI-YA-GO
R. RE-ME-SHA I-KI-YA-GO TWI-RI-NDE A-KA-GA-YE RE-ME-SHA I-KI-YA-GO(2)

## N° 5 : Dusonere agateka ka zina kiremwa cose




Ngo habaye umuntu yari atunze ibitungwa bibiri : Intama imwe n'impene imwe. Mu gatondo ka kare yazambitse ibiziriko ngo aje kuzizirika mu kibara, ngo zirishe. Yazikwega afashe ibiziriko. Azishikanye mu buragiro, intama ibonye ubwatsi irabira iti : « Mpa ga-ga-ga ! » Ni ukuvuga ngo mpagarare aha. Aca arayizirika itangura kurisha. Murazi ko intama idatinya imvura n'urume. Aha agomba arizike impene nayo, ija imunaga[11] irabira iti « Me-me-me, -me-me-me... » Ni ukuvuga ngo : Oya hari urume, sinshaka ».

11. Kuja imunaga : Kwanka rwose - kunana.

Arahava rero arayunguruza, nayo yeraguza iraba yuko yoronka aho ishima hatari urume, ihabonye irahagarara, iranana iranka ko ayikwega. Nya muntu arayizirika nayo itangura kurisha amatovu atagirako urume.

Hageze mu macura, wa muntu yabanje kuzitura intama ayishikana i muhira. Asubira kuzana impene nayo ukwayo. Ya mpene ishitse hamwe ya ntama yari iziritse, ireraguza irabura. Iti : « Ntunkura aha ntabonye mugenzanje, ya ntama yasigara aha iri he »? Akwega yanka, akwega yanka, ayiburura hasi yanka.Wa muntu ararimbuka agenda i muhira azana ya ntama. Impene iyibonye iraremba[12] inzira azishorera hamwe ata ngorane isubiye kuhaba. Izo nzirikwa zirahiriwe cane kuko zibanye neza kandi ko zifise umwungere mwiza azibungabungira ubuzima.
Akaranga karutwa n'akabanga

**«Umukuru kizira kumutuka ntikizira kumubarira»**

12. Kuremba inzira : Kugenda ata kunana kurimwo.

## N°6 : Akagagazo karazirwa




Hari umutwàre yemeye kwigishwa ngo akorere ibatisimu. Araja mu banyarwandiko, araja mu banyamidari, araba umunyamasakaramentu, araba umunyabatisimu w"mbere. Mugabo ntiyigeze asoma ku nzu [13] kuko ivyo kuyobora indome yari yarabirengeye.

Hageze kubazwa ngo abatizwe, aricara imbere ya Patiri. Patiri ati : « Uwakuremye yakugize umuntu ni nde ?». Na we arishura ati : « Mungu niwe yandemye ......... ».

13. Kusoma ku nzu : Kera mu kwigisha basomesha indome z'iharifu (a-b-c-d-...) zanditswe ku gipande c'agahuzu bamanika ku nzu

Patiri ati : « Subiramwo urangure neza inyishu yawe ». Umutware asubiyemwo avuga kwakundi nyene nka mbere. Patiri ati : « Mutware we, urayobewe «. Umutware ati : « Eka da, Nyakubahwa Patiri, yomba ari wewe utazi inyishu kuri ico kibazo ». Ati : « Jewe nshaka kuvuga ko Mungu ari we yandemye hanyuma naho nkamenya ko umuganwa wanje ari we yangize umuntu kuko yampaye akazi k'ubutware nkaba umuntu afise aho aba, akubahwa ».

**« Ico utazi urabaza »**

**« Ntukagabitanye mu kwiyemeza ».**

## N° 7 : « **Tsinda ishavu tubane** ».



Hambere aho, Ruvyiro [14] ivuye ku ziko, igihe c'amarya giheze, abantu ntibaca baryama. Baraterama gatoyi, bakaremesha ikiyago : ukuvuza inanga, ukuvuza ubuhuha, umuduri, ikembe, indonongo n'imyironge. Hageze kwibogora, bose bihereza uburiri, ntawasubira kuzyogorera aho aryamye abuza abandi gusinzira. Ariko rero hariho umubanyi w'intagondwa atakurikiza amategeko, na we ni imbeba ariyo Bacamurwanko.

Umusi umwe, Senaka yabaye acihengeka ku bukirizwa aribwo buriri yumva imbeba iriko irakaragata, yiberegetera utwo ibonye twose, utugori, utunenurwa, utuyoba n'utundi...

Wa mushingantahe aravyuka aja mu vyo kuyihiga. Ayikoma aha yitera ahandi, iva mu makoma, mu bisoko vy'inzu, yinasagirira mu gasongero igoma mu mwashi w'inkingi.

Uwo muntu ishavu rikamuniga akabura uko ari bubigire. Asubiye kwihengeka ya mbeba isubira kwakundi nyene. Na we akavyuka kandi kuyihiga. Imbeba imukinira amayuda. Arahava araheba, asubira kuryama.

Imbeba ibonye atekereje, ija mw'ikoma irajwiragira yitwengera nyene nk'imbeba yavyariye agahungu mw'ikoma iti : « Jewe ndi Bacamurwanko, ndi Mbahonankwa mugabo tukabana. Akayabu kaje ndanyegera nkanyika. None mushingantahe, ugize neza kwisinzirira kuko na jewe numva nahaze ngira nduhuke ».

---

14. Ruvyiro : Inaga iteka iri ku ziko.

Tsinda ishavu tubane muri iri joro hako wishinga kumpiga ngo urare utagohetse kandi utari bumfate.

**« Uwogira uko ishavu rigize yomara abantu n'ibintu kandi na we nyene ryohava rimujugumvya rikamuta kure ».**

N° 8 : **Shaza mugabo ureke kwishimiriza**




Birazwi ko aho hambere, na cane cane muri biriya bire-re vy'intara za Kumoso, abantu barasatuza amenyo abiri ya ruguru yo hagati kugira ngo baronke inyenyi, eka mbere hari n'abasatuza ayo ku mubangabanga wa ruguru wose. Maze agasigara ari amenyo y'intaragande.

Umusore Bizabigomba yagiye gusatuza amenyo, arondera inyenyi canke amenyo y'intaragande [15] ngo yoye kugumana amenyo y'ibihatane nkuko Imana yayamuhaye. Umuhinga yiyiziye uwo mwuga yaramukundiye, aramusaturira amenyo kugira ngo yicire ingero.

Ico yarondeye si co yaronse. We yibaza ngo yisatuje amenyo aho aciye hose, atwenze bazomutangarira bamushimagize. None yagira ngo arashinye, abamubonye bahora bamuzi mu kanwa bagatangara bakitwengera bitangaza ngo : « Mbega Bizabigomba wabaye iki, ko amenyo yawe ameze nk'amenyo y'umusumeno ?». Nimwigire inyuma ntabarye !

Twibuke umugani w'umusambi n'igikere : Igikere cabonye umusambi wihemangura n'izosi ryawo ngo « Ndi mwiza, ndi mwiza « Igikere naco giti : « Agatima ariko ». Gumana ubwiza bw'umubiri Imana yaguhaye – Ububi buba imbere mu mutima w'umuntu, bukibonekereza mu nabi agirira abandi.
« **Amunguranka niyo mazikesha** ».

---

15. Intaragande : Amenyo ateye kure na kure.

## N° 9. Ukwotswa utagwaye ni akamaramaza !




Mu mwaka wa 1940, Umuteramyi w'ijoro yari araye ku murimo wiwe i Butware. Umwamikazi ngo yari ahagitswe na ca rusenyambavu . Nta wundi muti rero wariho atari umwotso.

Umutware abarira umukevyi ngo ashushe uruhindu botse umwamikazi. Ntibitevyye ng'urwo rwa ruhindu ruratukurije. Umwamikazi aje abona rwa ruhindu rumeze nk'igishirira, aca aratinya ko bamwotsa.

Umutware ati : « Urwo ruhindu ntirwoshuhira ubusa ; nibahamagare wa muteramyi bamwotse ruzime ». Baramwakura, aritaba ati : «Sabwe, sabwe ! ». « Ngo nyaruka hano «. Ashitse umutware ati : « Nibakwotse urwo ruhindu ntirwoshuhira ubusa «. Nya muteramyi ararendekera aratega inda baramubabagura imyotso [16] mikeyi, nya mutware nawe arorera yitwengera.

Ariko nkuko umutima ruvyeyi w'abakenyezi wama hafi, umwamikazi ntiyanezerejwe n'iyo ngingo y'umugabo wiwe ariwe mutware.
Bukeye umwamikazi yaragaburiye [17] uwo muteramyi aramweza agatima imbere yo gushenguruka.

Mugabo mu gutaha i muhira, ijambo yaritwaye ku munwa. Umutegarugori wiwe aramuramutsa ati : « Mbega waraye amahoro, ko umengo ntushanyukiwe ? «.Nawe ati : «Vyambabaje muyobe we, ese ukwotswa utarwaye ! ». Aramwiganira vyose ingene vyagenze. Umupfasoni wiwe arumviriza, arajorerwa ati : « Nta kundi. Uzopfa kunumirana ! »

« **Ico utashaka kugiririrwa ntukifuze kukigirira abandi** ».

---

16. Kubabagura imyotso : Kudomagura imyotso n'uruhindu rushushe.
17. Kugaburira : Uwashengeye i Butware canke i Buganwa bamuhaye urubaya rw'inzoga bavuga yuko bamugaburiye.

## N° 10. «Agasuzuguro karahukanisha abubakanye»



Ni mu 1980, umugore n'umugabo bari babanye nabi nabi. Muri urwo rugo bari batunze imbwa yitwa Gisakuzi. Igihe cose haba hageze kuja ku meza, umugore yama yabanje gutegura ibitobezo vyayo, akabona guhamagara umugabo wiwe hanyuma. Bagatangura gufungura Gisakuzi nayo ibigejeje hagati. Maze bigahora gurtyo imisi yose.

Umugabo sinzi aho yatembereye ahora aravyiganira abandi bashingantahe ati : « Jewe se bashahu mfise umugore ngaho ni agatangaza mu gukunda intoberwa[18] ». Ati :

18. Intoberwa : Imbwa, intozo, indura, ikidakaraba.

« Imisi yose yama ariyo yabanje gutegurira ivyukurya, nanje akanyakura nayo ibicagatije ». Umushingantahe umwe ati : Mbega wewe uri ikijuju ? ». Ubwa mbere wama utubwira ko mwama murasimbasimba[19] ko mubanye nabi. Ivyo urabizi. Ati : « None ntiwumva ko uwo mugore aguhana n'imbwa. Ivyo nturigera ubihinyura ? ».

Uwo mugabo rero ishavu ryaciye ryongerekana, azurura ayandi makosa bari basanzwe bapfa, asukiranya n'iryo ry'akagaye ko kumuhana n'imbwa, aja kwitwara muri sentare.

Iryo kosa ry'akagaye, sentare yarifatiyeko mu makosa manini manini mu guca urwo rubanza rw'uwo mugore n'umugabo.Ivy'umuntu agira yibwira ngo asumvya amayeri abandi birateba bigahinyuka. Umuntu yotunganya neza vyose n'umutima utimba uhisha[21] uwo basangiye ubuzima.

**« Bwari ikindi iyo buba bwari ubw'umwe »**
**« Inyama mbisi ivyura iyumye ».**

---

19. Gusimbasimba : Kumereranira nabi mu mu bano.
20. Guhana n'imbwa : Gusuzugurana cane.
21. Kwimba uhisha : Gukorera vyose mu mpisho kugira uwo mubana ntabimenye.

## N° 11 : « Ukubazwa ivyo utigishijwe ni akarenganyo »
## « Bite ga ntu ? »




- Hari umugabo yitavye ubutumire ahantu hari haramutse ubukwe. Aho naho bene urugo aribo NDIMBANE na KISUKURE bari bagiye inama neza mu gutegekanya ingene vyose bija birakurikirana mu kuzimana abashitsi, abatumire n'abavukanyi.

---

22. Imbago : Urubaya, urwato runini banyweramwo inzoga bate retse ku munsi w'urubanza
23. Ikindi : Inyama y'umuranzi w'umusoso w'inka yabikanwa amavuta y'inka

- Inama ni iyi : Ibintu vyose turabitondeka ku murongo bije uruhande rumwe hamwe atawiririrwa arata umutwe, ajuragirika arondera iki harya na hariya atakibona.
- Umugabo ati : « **Jewe mu gutegeka, ndakwakura nti muntu we, ... Bite ga** ! Mvuze bite ya mbere, uzane imbango [22] y'inzoga y'impeke. Mvuze bite ya kabiri uzane ka karwa gakamuye, mvuze bite ya gatatu uzane ya nyama y'ikindi [23] abashitsi bafungure. Tuze turagira gurtyo, gurtyo, maze urubanza ruhere tutarushe kandi atawuducishijemwo ijisho ».
- Wa mupfasoni wiwe ati : « Nanje nguma mbanze amatwi, umpamagaye nca nkwitaba nti « Sabwe, nce ndasukana ikintu kiramukiwe nkuko twabiteguye. Urubanza rugenda neza nkuko rwateguwe, abashitsi bagenda banezerewe kuko bakiranywe n'urupfasoni rwinshi.

Wa mugabo w'umutumire arabishima cane. Aca yibwira ati : « reka nanje umusi naramukanye urubanza nzohora ndaba aho niyicarira, mpeze mbwire umugore aze arazana inzimano nka kurya nabonye NDIMBANE abigira».

Umusi umwe rero aramukana urubanza i muhira. Aca araba aho yinanamira. Abashitsi bamaze kuvyagira na we atangura kuvuga ati : « Bite ga hewe !». Umugore akaguma akanura amaso atumva ico avuga. Umugabo asubira ati : « Bite ga ntu ? ». Pu ! ! Ntacaza nkuko yavyipfuza. Aguma asemerera ngo Bite, bite, bite ga ntu, bite ga hewe ! « Biba impfagusa, ntacaza na kimwe.

Umugore nawe yaguma asemerera ati : « mbega yemwe umuntu wanje arakomeye, ivyo vya bite ga ntu vyo ni ibiki?». Abashitsi nabo bari bajorewe. Wa mugabo ahava araduka avuga ati : Ewe wa mugore uragayana, urabona ingene umaramaje imbere y'abashitsi kuri uyu musi w'urubanza ! ». « Umugore ni Kisukure muka Ndimbane we nabonye atuṅganya vyose ku murongo, abatumire bakazimanwa neza, vyose bigahera bahimbawe ».

- Umugore ati : Jewe ico cigwa wize kwa Ndimbane ntaco wanyigishije. None rero reka dukoreshe uburyo twahora dukoresha, tuzimane abashitsi bahave bataha ».

Murumva rero ko uwo mugore ata kagaye afise, ahubwo umugabo niwe yagize ikosa ry'akagaye kuko yabonye akarorero keza hanyuma akagahisha umugenzi wiwe.

**« Ntawumenya ico atabariwe»**

**« Inenge y'uwundi iravuna».**

## N° 12 : « Akagaye karazirana n'inama n'ingingo »




- Mu 1970, nari kw'ishure ryo mu Kigarama, i Biyorwa, komine Butaganzwa, Intara ya Ruyigi. Umuyobozi w'ishure afadikanije n'umutegetsi wa komine, yagiye kugirisha inama abavyeyi abasaba ngo bubake amasomero y'abana babo.
- Abitavye inama bari imparurwa. Mu gutanguza inama, uwo mukuru wa Komine abanza kuryagumba[24] abari aho mw'ikoraniro abatatira ngo haje bake. Abantu bashavujwe n'ugutukirwa abasivye kuko bidodomba : « Urabatumako babe aribo utuka ».

24. Kuryagumba : Kwama utuka umuntu urudahengeshanya, kumurya mutima.

- Maze se ntuze, ariva inyuma, aratura ijambo ngo : « Birabasha ko mudashaka ko abana banyu biga, twebwe abize tuzoguma tubarya tubicayeko «. Abantu bamwe bazunguza umutwe, abandi nabo baca bunamika umutwe mu maguru kubera ko iryo jambo ribashegeshe.

- Nta n'umwe yamwishuye, baciriye mu nda[25] kandi nta na kimwe biriwe barabarirana. Twaja tubona bagenda minya minya bahera nk'ifu y'imijira. Uwuvuye hasi ukamenga naho akubitiye ntiyagaruka gushika aho dusigara dutamariwe hasigaye abantu bane gusa. Nta jambo, nta ngingo vyavuye muri iyo nama.

Bantu mwese mufise ububasha bwo kugirisha inama, mutanguye gusonera abitavye ikoraniro, niho muzogenda mwihaya ko mwashikirije ijambo rivuyemwo inama n'ingingo. Tumenye yuko n'abatize amashure bafise ingabirano zikwiye z'ubwenge bahawe n'Imana.
Ngo : « **Nta guhandwa ku rurimi ikirenge kiriho** ».
« **Mugabo utara mu nda ugatarura ibiboze** ».

25. Gucira mu nda : Kunumirana, kutunturira mu mutima.

## N° 13 : « Ndacuna sinanugubiriye – Ndacuna sinariye jwijwi»




- Amapfa yarateye, umugabo abwira umugore wiwe yonsa ati : « Ica uwo mwana mbe ari je nonka, nawe nzoguhigira inyoni uze urarya».
- Wa mugore ariyumvira kwica ikibondo, bimwanka mu nda. Uwundi mwanya akibwira ati : « ntabigize naho aca arunsuka inyuma».

Imana iramutabara imuha iciyumviro c'umuco mwiza. Afata wa mwana amujana iwabo kumunyegezayo. Umugabo ntiyigeze abica n'ikanda. Uwo mugabo yama yagiye guhiga inyoni azanira umucance wiwe. Ntiyazirya, ahubwo yaca azi-

rokeza mu muhange. Umugabo we yaza aronka amaberebere y'umugore wiwe mu kibanza ca wa mwana. Umugore nawe yarya utuntu tw'udupfayongo ataco tumaze nk'igisuru, umutinti, indugu, intumbaswa, inyonza, amabungo yo mw'ishamba n'ubuzimba bw'iteke ry'igitimbatimba, ubusugasuga, umuhanda (amababi y'imivyuka), utunyabutongo, inkere...

- Ntibitevye, ikigoyi kirahera. Umugabo abwira umugore ati : « Ndacuna sinariye jwijwi «. Umugore nawe abwira umugabo araririmba ati : « Ndacuna sinanugubiriye «. Wa mugabo ashira urwamo hejuru gushika naho abantu bavyumva. Wa mugore ati :

« Ko ari ivyo, mpa wa mwana wanje nanje ndaguhe inyoni zawe, wongere kandi umpe amaberebere yanje ».

Aho rero urubanza rwari imbere y'abashingantahe.

- Wa mugore yihinda iwabo azana wa mwana, anyegurura wa mubindi wuzuyemwo bwa bunyoni atigeze aryamwo na kamwe, ashikiriza abashingantahe uwo mwana kumwe n'ubwo bunyoni.
- Wa mugabo nawe aramaramara kuko abuze ico yereka abagabo. Urumva ntiyashobora kwerekana amaberebere yonse mw'imoko ry'amabere y'umugore wiwe.
- Abashingantahe bati : « Nta kundi uwo mugabo yaragotse, afise amakosa manini, nimuze tumushengeze i Bwami». Bamushikanye i Bwami, Umwami aravyumviriza avumera iri jambo ati : « Uwo muntu yarambaye ibara, ni aci-

bwe mu bagabo, ntibamwice ! Azosubira mu bagabo yimenjuye».
Sije nohahera, hohera sinanugubiriye na sinariye jwijwi.
« Amapfa arahera igihemu kibi ntigihera ».



## N° 14 : **Inka zaravukanisha**




Habaye umuntu akama aja guhumbira isobanywa mw'ishamba. Maze akama yumva ikintu kiririmba,ijwi risamirana ngo « Wewe uriko urahumbira, wobaye uwundi ntukubite inkoni hasi ! «. Avyumvise yaca atungwa n'ayo yameze akiruka ngo ahunze kumbure ijwi ry'ibihume vyo mw'ishamba.

Uwundi musi asubirayo, yumva rya jwi rivuga kwa kundi nyene. Niho rero yahava agashika avyiganira abandi.

Havamwo umuntu amusaba ngo bajane avyiyumvire we nyene. Yumva rya jwi rivuga kandi : « Ngo wewe uriko urahumbira, wobaye uwundi ntukubite inkoni hasi ».

Wa mugabo ariyumvira ati : « Ngira mpitishemwo. Afata inkoni arihanukira no hasi ngo gi ! gi :. Buno nyene aca abona ubusho bw'inka nyinshi ziburutse ziva mu kuzimu aca aramwenyura. Abwira wa wundi yatinya, mugabo yamuzanye kwumviriza ati : « Nshoreza shahu, Imana iraduhaye ».

Ngizo rizashogomanze, ari inyuma yiyamiriza akobereza ngo zirembe umuhora....

Bazishikanye i muhira, umwe wa mbere arisamurutsa ati : « Emwe bayo, izo nka ntizari zagenewe jewe «. Wa wundi nawe ati : « Oya mwana wa mama, rema, gumya umutima, izi nka turazisangiye, zizoguma zituvukanisha twe n'uruvyaro rwacu rwose tuzosiga. Umwana azohirahira akarenga kuri iri ragi ryacu, imizimu yacu izomuhumira.

**Uwiyugunyuye akagaye asigara yijandajandira mu bumwe n'iterambere.**

**« Bapfana iki barutwa na Bamariraniye iki ».**

## N° 15 : Agakengerwe ntigahanagura umuvukano



Umuvyeyi yari afise abahungu babiri b'inkurikirane. Umusi umwe yabagaburiye imfungurwa ngo basangire. Umuhungu mukuru aranka ngo ntasangira n'uwo yaboneye izuba, ngo kandi ni we akwiye kurya vyinshi guko amusumba. Murumunawe avuga ati : « Ntunkangishe ngo ni uko uri mukurwanje, naho unkengera turavukana, kandi umenye yuko twese dukeneye kurya ngo tubeho.

Bamaze umwanya baharira, umwana mukuru afata za mfungurwa arazisesa hasi azivayanga mw'ivu. Bose baburiyemwo, biririwa ubusa batako baraburara. Umuvyeyi wabo yarashavuye cane. Abaza umuhungu mukuru ati : « Ni guki

wanka gusangira na murumunawe, ni guki warinze gusesa izo ntamirwa ? « Abaza uwundi ati : « Ni guki utaje kunyitwarako kugira ngo menye yuko mukurwawe yanse ko musangira ? « Abo bahungu bagumye bamaramara barabura inyishu ishimisha umuvyeyi. Uwo muvyeyi yaciye abahana bose. Yarabatukaguye yongera arabatumagura n'igipfusi.

Bukeye, umuvyeyi abonye inzara yabakanyuye, arabahamagara abagirisha inama ati : « None ga bane banje », hako mwicwa n'umunanu ntimwopfuma mwemera mugasangira ?» Abahungu bishuriye rimwe bati : « Ego Dawe turavyemeye, kandi turagusavye uzogume utugaburira dusangire, vyongeye kandi turagusavye utwigishe gukora kugira ngo umwe wese azorye ibivuye mu maboko yiwe ».

Umwana mukuru ati : « Nemeye kwihana umutima mubi nerekanye mu gusesa imfungurwa mw'ivu ».

Uwundi mwana nawe ati :"Dawe mbonye asubiye kwanka ko dusangira nzoca nirukanga nze kubikumenyesha ».

Umuvyeyi yaciye anezerwa rwose kubera ko yujurije abana biwe kandi akaba ahwamitse agakengerwe umwana mukuru afitiye murumunawe.

**« Inda ndende ihumira indya « « Ishavu ry'umuvyeyi ririrwa ntitirara ».**

## N° 16 : Umugani w'ubwanwa n'inzara

## Reka gucura abandi mu kurya vyose we nyene







Ubwanwa n'inzara vyarabana. Inzara ikabaho irya itarima. Ubwanwa bwo ngo bwararima.

Umusi umwe ubwanwa bwiriwe gukora bugotoka busoromye indya nyinshi. Izo ndya zaratetswe. Ubwanwa n'inzara birasangira. Indya zirara ari nyinshi cane. Bukeye ubwanwa bugenda gutembera. Inzara nayo igerera kuri za ntamirwa zarara irazirya zose isiga umubehe ugaragara. Ubwanwa bugarutse kuraba ngo bufungure busanga nta ndya ziriho. Inzara itangura kumaramazwa n'uko gucu-

ranwa kwayo. Ubwanwa n'inzara bica birafatana birarwana. Inzara yumvise ineshejwe ica iriruka. Ubwanwa buyija inyuma n'amacumu n'ubuhiri buyihiga. Sinzi ahantu inzara yasanze umugabo yasamye ica icokera mu nda yuwo mugabo. Ubwanwa na bwo buza buriruka bwihoma ku munwa w'uwo mugabo. Ntibwashobora kwirotsa mu nda guko yaciye yugara umunwa.

Kuva ico gihe gushika n'uyu musi ubwanwa buguma ku munwa w'umugabo burindiriye yuko iyo nzara yosokoroka ngo birwane.

« **Uwuhana inzara arayirimira** »

## Ugusozera

- Ndibukije uwu mugani : « Ukuri gushirira mu kuyaga»
- Nimugume mwinovora mu bwenge inyigisho iryoshe iri muri utu tujajuro
- Iyo nyigisho nyene ibafashe kwigisha be n'uguhanura abandi ngo birinde akagaye.

IKIGABANE CA GATATU :

# TWIBUKE IJAMBO RY'IRAGI RY'ABAHISI, TUBONEREHO KWIRINDA AKAGAYE

## Akajambo k'intangamarara

Ndashoboye kudondagura abahisi mirongo ine na batatu badusigiye ijambo ry'iragi ryodufasha kwirinda akagaye. Ico ntashoboye gushikako ni ukuronka ifoto iranga umwe umwe wese ariko nashoboye kuronka iza bamwe bamwe.
Kenshi na kenshi, abantu bose bafise umutima utiziziwe n'akagaye, dushobora kubamenyera kuri utu turanga dutanu :

- **Umutima w'urukundo :**

- Bariyegereza abantu.
- Bama bitwararitse gukiza abandi.

- **Umutima wo kwibaza kazoza :**

- Bama babona kure kuko badafise uruhumyi rw'ubwenge ruva ku kagaye.
- Bama babona kazoza imbere yabo bafatiye ku cigwa c'ivyo bamaze kubona ku kahise mu buzima bwabo.

- **Umutima wo gukunda igihugu :**

- Bama bitwararitse gusigira abandi igihugu gitekanye, bagahanura abakorera igihugu ibintu bitaroranye bagiha izina ribi.

- **Umutima wo kutamatana n'ivy'isi :**

- Bama babona ko amaherezo y'umuntu ari uko Imana izomwakura agasiga amatungo yiwe kw'isi. Arico gituma birinda gukora ikibi, mu kudasuzugura abandi. Abantu batagira akagaye, bama bazi ko batazopfa akagirire kuko bazokwama bavugwa neza.

Abakera basiga batukiye bati : « Ngo uwuzorenga kuri iri ragi ryiza, umuzimu wanje uzomuhumira ».

- **Umutima w'ugukora** :

Umuntu yanka akagaye arakora, ni umunyamwete yironderera utwiwe kugira ngo arye ibivuye mu maboko yiwe yongere kandi ntabe inakigunu, afashe abandi.

**Ehe nimurabe uturorero :**

1. I Makebuko, mu 1937, umuhisi nyakubahwa Patiri PETERESI yabonye abamikazi b'abatware baje bareruwe kwumva imisa ati : « Bamikazi mwe, murabona ubu ko abantu baza babateruye bakabashikana aha mw'isengero hamwe bashikiriza abarwaye baje bateruwe. Nobahanura ko mwoza murimenyereza kwizana n'amaguru kuko hazoza igihe aho mutazoba mugiterurwa nk'abarwaye. « Iryo yavuze ryaratashe ».

   Abavyeyi banje KIRURA na NTAHONGANYIRA.

2. Mu 1940, hari ku mutasuro, biriwe barabadika ingemwe z'ikawa. Mw'ijoro, imvura yaraguye, turiko turavirwa muri ya nzu ya mitego, numva mawe avuze ngo : « Ngirango bacobo ako kawa abazungu baduhimiriza gutera kazoteba kavamwo ivyuma vyo gusakara inzu «. Yarota abona amabati. Dawe nawe ati : Abazoba bakiriho bazobibona».

3. Mu 1942, Datawacu Umutama BENDANKEHA Maritino yabariye umuntu yari aje gusega ati : « Naho baguhaye indya ntugire ngo bizohora gurtyo. Mu misi iri imbere, uwutazokwimenya ngo yironderere utwiwe bizomugora. Ati ndacuna jewe nitazira BIRYANGUZE, kuko ntunzwe n'utwo nisesera n'amaboko yanje » ! ! !

4. Mu 1945, umwigisha VYANKAMVUGA Severino (Makebuko-Murenda) yavuze ati : « Umuvyeyi wese abuza umwana kuja mw'ishure amunigira mu menshi kandi vyongeye uwo muvyeyi ariko ararya umuhero kuko kazoza gahagaze kuri uwo mwana ».

5. Mu 1946, data-bukwe GAFORI Andereya, umumenyesha-Mana, yakunda kuganiriza abana bagendanye. Umusi umwe yabariye abana bari inyuma yiwe ati : « Jewe ivy'ikinga birantangaza, nariguze ngo rimfashe rintware, none nshika ku mudugo nkaba ari jewe ndarisunika ».
Ati : « mu misi iza mweho muzoba muvundereza ivyuma binyaruka canke biguruka ».
Ntiyabeshe : imiduga yaragwiriye, indege zizirako.

6. Mu 1951, abahisi KAMELO Yohani Batisa na NAHISHUBIJE Yozefu : bari abigisha bahambaye i Makebuko, ni bo bari abahinga mu kuririmba indirimbo z'ikilatini. Umusi umwe, Yozefu NAHISHUBIJE yabwiye Yohani KAMELO ati : « Ubwo aha duhibongoza mu kuririmba iki kilatini, hazogera igihe aho uzosanga izi ndirimbo bazihindura mu rurimi rw'ikirundi bose bumve ico baririmba » !

7. Mu 1953, Nyakubahwa Furera RUDAHEZAGIRWA Berenarudo w'umwene Yozefu yigisha umwaka wa 6 i Makebuko. Abo yigishije bose bamukuyeko ingeso nziza ihambaye :



« Ntiyakengera abo yigisha.
« Ntiyabaturubika kandi warabona ko ashaka ko bose bamenya ».
« Hagize ico umunyeshure ananirwa, yarisamurutsa mugabo atwenga ngo : Ho, ewe, pu, ntavyawe ! Agasubiramwo akamusigurira ata kurambirwa.
Mu nyuma agarutse agasanga ni vyiza, yasubira kuvuga ati : aho rero, ntubona ko ubitoye !
Ntusubire kwisamaza »

8. Mu 1953, umuhisi Gabino RWANDIKA, umudandaza w'intungane w'i Bukirasazi yavuze ati : « Aya mahera mubona twiririwa turagwa inzura turondera, tutayakoresheje runtu azoteba atubera indya nkurye, azoduheragura ».

9. Mu 1954, Umuvyeyi wanje w'Ibatisimu Aloyizi KAGWIZA yarakunda gusengesha umuryango wiwe ku mugoroba imbere yo kuja kuryama. Umusi umwe yatahutse bwije asanga ntibarasenga aratangara avuga ati : « Erega nagira ngo ndi nderagakura, nkora ibipfa ubusa, none ga umusi ntazoba nkiriho muzoca muheba kuvuga ibisabisho »?

10. Mu 1955, NZORUBARA Faransisiko, ni Umuganwa yasize muri sheferi yiwe ya Runyinya iragi ry'urukundo, ubumwe n'ubutungane. Umusi umwe numvise abarira abatware biwe ngo : « Abo bose mukengera uyu musi ngo ni abahutu, ejo nibo bazoba babatwara ».

11. Mu 1956, umuhisi Nyenicubahiro RWAGASORE Ludoviko : igihe yariko arerekana isinema harya mw'ishure ry'inderabigisha i Gitega, haza isanamu tubonako ibikamyo binini binini bariko barabipakira ubutare muri Gatanga bibujana i Bulaya. Atubwira ati : « Ehe raba benewacu ayo tugowe ! Abazungu barasoroma muri Afrika bijanira iwabo natwe tugasigara dutubitse umukanda. Ivyo vyose bizohezwa nuko tuzoba twaronse Intahe y'ukwikukira tubwirizwa guharanira mu misi iza ».

12. Mu 1956, Umutware BIMENYIMANA Gaburiyeli w'i Buhevyi (Itaba) yarakunda cane kuja gusenga mu misa. Hari ku musi wa gatanu w'Umushaha wa Yezu, avuye mu misa, abwira abatware bariko baramufyinatako bamutwenga kuko yakererewe mu nama. Nawe ati :

« Jewe mvuye mu misa i Makebuko ». Ati : « Umusi abakristu badohotse bagakengera Ijambo ry'Umuremyi twigishwa, twese tuzoba twiyahukije mu nzira Mungu adashaka kuducishamwo. Tuzoba tuzimiye ».

13. Mu 1957, Umuhisi Nyakubahwa Furera Monaridi w'umuryango w'abafurera b'Urukundo, yari Umuyobozi w'ishure ry'inderabigisha ry'i Gitega. Igihe yari agiriye ikigongwe umunyeshure yategerezwa kuriha amafranga 1000 ku bintu vy'ishure yononye, yavuze ati : « Ntaco, niwaba umwarimu hanyuma ukigisha neza abana b'Uburundi uzoba ukoze ivyiza vyinshi birengeye kure n'ayo mahera igihumbi nkurekuriye ».

14. Mu 1959, umutama MABOKO w'i Makebuko (Mwumba), mu gihe c'umuzo w'imigambwe yavuze ati : « Ivyo bintu vy'akavamahanga twumva bitera bisotera ntawuzobikura agahanga imbere ».

15. Mu 1959, umuhisi Musenyeri Gaburiyeli GIHIMBARE yakunda cane imyuga be n'ukwifata ruto. Yabwiye abanyeshure bari mu buraro banse guhwata ibijumpu ati : « Nta mwuga uba mubi, ikibi ni ubujuju bw'abinenaguza imyuga, ati mbere jewe iyo Imana itangira Patiri nari kwibera umucuzi ». Igihe bamukeza yabaye Musenyeri mu 1964, bamuteguriye umutaramuro muremure ngo bamubone bose. Ashitse yaciye acunya nya mutaramuro ati : Jewe nirehera na Zake sinkwiye kurengera abandi ».

16. Nyakubahwa Umuhisi Furera MASANDUGU Paholo, yari umuyobozi w'ishure i Makebuko. Yarakunda kwibagiza abarimu biwe amasaha agumye biriwemwo mu kazi, kuko yahengera aha mu magodoka akabatumira rimwe rimwe ngo baganire batavuga ivyerekeye akazi. We yavyita ngo : « Guhibura ». Umusi umwe yavuze ati : Umukuru ataganira na rimwe n'abo arongoye ntaba azi ko ari umukuru kuko umutware agirwa n'ingabo ».

17. Umuhisi, Umuganwa NDUWUMWE Ludoviko, ati : « Ubwo Burundi muriko muratabagura, bizobagora kuronka umusurusuru wo kububarira ».

18. Mu 1965, abahisi Nyakubahwa Patiri NTAHOKAJA Yohani Batisa na Patiri Emili NDIGIRIYE, abahinga mu rurimi rw'ikirundi. Umusi umwe numvise bayaga mugabo umengo baratongana batwengatwenga. NTAHOKAJA numva avuze ngo : « Ntazibana zitakubitana amahembe « NDIGIRIYE ngo : « Ego da, ubivuzeko, ngo abadatase ntibakundana ! »

19. Mu 1964, Umuhisi NGENDANDUMWE Petero aho abereye umushikiranganji wa mbere yavugiye kw'iradiyo ati : «Barundi, Barundikazi, nzobaronkera amahoro ndabuhiririreko iterambere ». Hari umuntu yamwumvirije aca avuga ati : « Uranguha... Iyo uba uzi ko ata misi myinshi ushigaje udapfuye, ntiwari kurinda kwemerera abarundi umugambi utazorangura ».

20. Mu 1966, Umuhisi, Musenyeri BIGANGARA Yohani Baptisa yariko arigisha umuhari w'abubatse rukristu (Agisiyo Gatolika y'Ingo : A.G.I.) ati : « Urugo rw'abubatse turugereranya n'igihugu. Kenshi na kenshi icica urugo canke icica igihugu kiva imbere muri nya rugo canke muri nya gihugu nyene ».

21. Mu 1967, Umuhisi SINANKWA Tarasisiyo, umutegetsi wa « Arondisema Bukirasazi yerekanye ubumwe mu ngiro guko yahaye akazi k'ubupolisi umutwa yitwa Ruvumwa. Uwo mutwa afashe umushahara wa mbere ati : « Akari inyuma karahinda, ibintu biriko biraza kuko benewacu, abarundi nka twe batanguye kutwibuka ».

22. Mu 1969, umutama Petero NDIRANGUSHA w'i Buhoro muri Komine Itaba, umumenyesha Mana, yavuze ati :
« Twebwe twarutse tubona abarundi bose ari bamwe », igihe hoza uwuvuga ngo si bamwe nta buzima buzodushobokera aha mu Burundi ».
Uwuzokwishinga kuja ku mohe kuri ivyo vyerekeye amoko azoteba abura aho arahura ».

23. Mu 1969, Umuhisi Nyenicubahiro Caridinali MALULA Yozefu : Yabwiye abari mw'ikoraniro ry'imihari y'abubatse baserukira ibihugu 41 vyo muri Afrika, aho bari bakoraniye i Kinshasa ati : « Umuntu ashaka gukiza Afrika mu vy'umutima no mu vy'umubiri ni uwo yitwararika ko ingo z'abubatse zogira icicaro gikwiye, zikagira

iteka n'itekane, abana bakaronka indero ikwiye, kandi uwo wese asambura ingo z'abubatse asambura Afrika nzima ».

24. Mu 1970, Umuhisi Nyakubahwa Patiri Gaburiyeli NGEZA, umusi umwe yasiguriye abakristu mw'isengero ati : « Aha kw'isi ubuzima bw'umuntu ndabugereranya na ka gakoko bita nyamugegena. Umwanya umwe karaserura agatwe mu gatiba kako, uwundi mwanya kagatibira muri ako gatiba nyene maze ntusubire kukabona. Umuntu aravuka, hanyuma akayura umwanya mutoyi aha kw'isi, agahava anyika ubutakigaruka, ariko aribukwa kenshi ku vyiza yakoze ! ! ».

25. Mu 1970, umuhisi, umwigisha NTABUNDI Andereya, yari umwigisha mukuru aserukira abandi kw'ishure rya Maramvya (Ruyigi). Igihe twari mu kanama ko kuraba ingene twohanura tugahana umwigisha yagiye gusorora mu masaha y'ivyigwa asize abana bo nyene mw'ishure, yavuze ati : « Ko uwo mwigisha atadadaje agashima impanuro asaba n'ikigongwe, reka kumuhanisha, uzomutege hanyuma ». Yongera ati : « Kira noneho data nkuko ndavyumva n'ahandi, uwozihora gusutama yozimara zose ».

26. Mu 1970, umuhisi NGOMBOGOMBO Gaburiyeli umumenyeshamana wo kw'ishure ryo mu Kigarama (Ruyigi). Bamuhamagaye gusura kuko yari icabona mu rubanza

rw'umugore n'umugabo batata ati : « Ndabivugishe ukuri nigire, hahumiwe uwuzopfa yiteranije n'isi mu kuryanisha canke mu guteranya abantu mu rubanza ».

27. Mu 1970, umuhisi, umwigisha MPFUBWORO Matayo w'i Muriza (Ruyigi). Haje itegeko ry'uko abatagira amadiplome babisa ibibanza abayazanye bashasha. Ndaheza ndamugena kw'ishure riri kure y'i muhira iwe. Nti ntunshavurire. Na we ati : « Ushima ntagushavuriye ndagukengurukiye cane, buraca bugacana ayandi kandi ngo ureka kurima kure ukahasuma, kazima nyabuna utankuye mu kazi, mugenzi».

28. Mu 1971, umuhisi Patiri Mikaheri KAYOYA bamubajije igituma yijukiye kwandika ibitabu nawe ati : « Uwudasize umwana asiga umugani ». Iragi si ukuvuga arya matungo basigira ababo. Ugusiga igikorwa ciza kikuranga mu bintu vyiza wakoze kw'isi ni iragi ryiza ».

29. Mu 1972, umuhisi batazira SERUKUNDO, Nyakubahwa Patiri Karoli KAHEBE ati : Mukristu wese ukiri munsi y'iki gisenge c'ijuru, wame wiyubara ntuzokwigere utwenga uwundi agowe ashikiwe n'ivyago biva kuri aya mapolitike y'uwu mwaka wa 1972, kuko na wewe ntuzi umusi ico kirere cogukorekerako ». Ati : « Umuntu aravye akahise, nta na rimwe, ibintu vy'intambara biza bisa n'ivya mbere ».



30. Mu1972, umwigisha yitwa NDAMAMA Yuliyano w'i Nkima muri Komine Itaba yaciriye akagani umuntu yama yita imbere muri vyose bitanamwerekeye, ati : « Umushumba yatanze nyene inka gupfa ». Arongera ati : «Ugukora ikibi ntikugoye nk'ukucishura ».

31. Mu 1972, umuhisi Nyakubahwa Patiri KARENZO Tehofilo yitazira Nyagasasa, yavuze ati : « Abantu bose baze baramenya kandi bategera ko mu misi iri imbere, Kahise ariko kazoca urubanza rw'ibintu bibi vy'ukwicira abantu ubusa bahorwa umukeko ».

32. Mu 1974, umuhisi MUGISYE Yozefu (Makebuko, umushingantahe wo muri Sentare, yavuze ati : « Uyu musi ntashe nezerewe kuko abashikirijwe imanza twaciye batashe batidoga, ati : «Umuhirwe w'ukunezerwa nya kunezerwa ni uwo agerageza gukora ibikorwa vyuzuriza abandi ».

33. Mu 1978, umwigisha mwiza KARADEREYE Geregori w'i Makebuko yaciriye akagani umuntu yanse kuja gukora akazi ngo bamushize kure ati : « Wanka kugwira ukuri ukaruhira kugwira ubusa ».

34. Mu 1981, umuhisi Nyakubahwa Musenyeri TUHABONYE Petero yari afise umutima w'urukundo n'ikigongwe. Yahanuye umuntu yagira ngo aremeshe inama ya

Koperative ati : « Witonde, ushikirize amajambo arora-nye kuko iyo ijambo ritagororotse hanyuma rigasohoka biragora mu kurigarura». Ati ; « Irirenze umunwa riba rirenze impinga ! !».

35. Nyakubahwa, umuhisi Patiri Liberato KABIRIGI, igihe atari akiri umuyobozi w'abasoda, abashinzwe kugenzura imiduga ihita ku mabarabara, baramuhagaritse, bavuga ko bamutoye ikosa, none ngo nagende gutanga ihadabu. Yaranse kwemera iryo kosa. Arababaza ati : Mbe ndenze itegeko irihe ko mbona amategeko yose mukigenderako ndi mu bayagize kumwe n'arya majambo yose yanditswe ku mpapuro z'uruhusha rwo kugendesha imiduga ? Babuze inyishu, ati nsubiza ivyanje rero, amategeko nzi ntarahinduka, ni mwayahindura baratumenyesha. Ati kandi uku kurenganya abantu si ko gukorera igihugu neza», ati : « ahubwo ni ukugisivya ».

36. Mu 1986, Umuhisi Perezida NDADAYE Malikiyoro, igihe atari bwatorwe ngo abe Umukuru w'Igihugu, yari avuye mu Kinyinya kwigisha ishirahamwe ryo kuziga-nya n'ukuguranana, abona umurongo w'abagendera ku makinga benshi batwaye imizigo iremereye, baduga wa musozi Mugege uduga cane urimwo amakona 24, aho rero bari bakuye agashati, akuya kabarenze hose. Aca avuga ati : « Iri barabara rya Makebuko-Kinyinya rikwiye kujamwo kaburimbi kugira ngo abadandaza boroherwe». « Nico tuzogira nitwashikira ubutegetsi».

– Ashitse imbere asanga kuri bariyeri bajunjitse abantu babatoza amatagisi n'ibiturire, ati : « Ni vyiza ko amategeko abaho kandi ngo yubahwe, mugabo twebwe nitwashikira ubutegetsi muri Demokarasi tuzoshinga amategeko atuma abantu batajuragizwa, badateshwa umwanya, batabura umwidegemvyo nkuko womenga n'abashumba mu Gihugu cabo ».

– Naramubajije nti, mbe ko umengo usa n'uwishimiye cane gushikira ubutegetsi ? Ati : rira kumara kabiri uzoba uraraba ».

37. Mu 1987, umuhisi RURAKOMBA Sanisalasi (Makebuko) yavugiye ijambo ari mu rubanza rw'ubukwe, abonye abatanguye gusamuzanya ababwira ati : « Bane ba mama, nywa inzoga mwitonze, reka kuranda imitsi, mwese mumenye ko turi abapangayi ba Mungu, ntituzi ko n'ejo tuzoba tukiriho twese ».

38. Mu 1992, umuhisi Ponsiyano KARIBWAMI ati : « Ukwiga hanyuma ugatera imbere ni vyiza. Uteye imbere ukagira n'ishaka ryo guteza imbere abantu, na vyo ni vyiza kurusha».

39. Ku wa 20 Gitugutu 1993, umuhisi BIMAZUBUTE Gilles twarayaze ati : « Mukwemera Demokarasi jewe naravye kure muri kazoza k'Uburundi, nabonye ko Intwaro rusangi ari akagozi kaje kwungira ubumwe abarundi mu vyerekeye ubutegetsi, ati kuko uwuzoba atowe na bose bakamwemera azoheza atwarire bose, bose babeho mu mahoro ashimikiye ku mategeko. Atwaruye, uwundi atorwe amusubirire. Gurtyo, gurtyo ...., ubuzima bw'igihugu buzobandanya neza ».



40. Mu 1994, umuhisi Perezida w'Uburundi NTARYAMIRA Sipiriyano ati : « Kugira ngo bashobore kuvana ibigwanisho mu banyagihugu, ni ukubanza gukura mu mitima yabo icatumye babirondera ».



41. Mu 1994, Umuhisi Nyenicubahiro Musenyeri Mukuru w'i Gitega Yohakimu RUHUNA, yavuze ati : « Ugufasha abagowe bahuye n'uru rwimo rwo kuva mu 1993 be n'ukubagarurira umutima wo gusubira mu matongo yabo ngo barime, biri mu bikorwa bihambaye vy'ukugarukana amahoro mu Burundi. Ak'i muhana kaza imvura ihise ».

42. Umuhisi koloneli Faransisiko Fyiritano yavugiye mu nama turi muri Komine Giheta ati : « ko turiko turarondera amahoro, nimureke kuzirora muzura akaboze, nimuze duhere aho tugeze tuvuge ibikeneye gukorwa kugira amahoro agaruke ningoga ».

43. Mu 1964, Nyenicubahiro Musenyeri Mukuru w'i Gitega, Antoine Grauls, yumvise neza insiguro y'ikete umuntu yibagiriye mu muduga wiwe, yambariye ati : «Kenshi na kenshi, urukundo rwibonekeza mu majambo asosa nk'ubuki be no gusayangana nk'amababa y'ikinyugunyugu rutiruka ningoga».

## Ugusozera

Mu gusozera, nezerewe n'ukubona nshoboye kwibutsa yuko umuntu aguma yibukwa naho yoba atakiriho.

Abakiriho baramwibuka kuko aguma ari umuryango, incuti, umugenzi.

Abakiriho baramwibukira ku bikorwa vyiza yakoze. Abo bantu nadondaguye ni abahisi. Ntihagire uwibaza yuko ndiko ndasimbura imizimu. Sindabadeha nguma ndabibuka !

Ukwibuka abitavye Imana harimwo uburyo bwo gutururuza akagaye.

Wewe ukiriho, wiyumviriye abahisi wari uzi, ingene bagusumba, ukibuka ijunja ryabo, ukibuka ingene bari incabwenge, ingene bari abantu b'ijambo n'ibanga, uca ugira amanyama make, ugasigara wibaza igituma Imana ikikurekeye kw'isi.

Uwo mwihwezo uratururuza akagaye n'ubwishime, ugatuma umuntu akora ibikorwa vyiza, ukatuma yicisha bugufi.

Ukwibuka abapfuye ni ukwemera yuko umuntu yamaho mu Mana no mu bwenge bw'abantu.

Umuhisi ntazimangana mu bwenge bw'abazima. Naho Nyogokuru canke Sogokuru, canke uwundi muntu wese wamenye yoba amaze imyaka 70 apfuye, uguma umubona mu bwenge. Mugabo ibintu mwari mutunze uravyibagira rwose.

Umuntu ni ikiremwa kirengeye ibindi biremwa vyose, nico gituma tutegerezwa kwubaha n'ukwubahiriza ubuzima bwiwe.

**«Ijambo ry'umukuru urishima umukura»**
**«Umugani ntuva ku giti uva ku muntu».**

IGICE CA KANE :

# UTUGANI TUGUFI TWIREBANGA

## INTANGAMARARA

Muri iki gice, nshaka gutanga uturorero dukey tw'imigani migufi nimburiye mu bwenge. Muhava mwibaza muti : none utwo tugani tujanye n'ijambo akagaye ? Inyishu muyisanga mw'ijambo ry'intangamarara ku ntumbero ya kabiri.

Utwo tugani turatsindagiyemwo ukuri mu majambo make.

Nibwo buryo abakera bakoresha aho hambere mu kuyaga batarinze guhogora.

Muri utwo tugani harimwo amajambo amwe amwe agoye yari ajanye n'igihe abo bakera barimwo. Ni vyiza kwandika umugani nkuko wamye kuko bifasha ab'ubu kumenya ingene abo hambere babaho.

Mu gihe ata gitabu kiriho gisigura amajambo mashasha y'ikirundi, uwubonye ijambo canke umugani atumva yokwigora agasiguza ababizi. Erega no mu zindi ndimi niko bagira.

Uvyitegereje utwo tugani turimwo ubwoko bubiri : hari utugani dufise insiguro yoroshe gutegera ufatiye ku bo ha-

mbere n'ab'ubu. Hakaba n'utundi tugani dufise insiguro igumye cane cane ufatiye ku buzima bw'abanone.

Utwo tugani twose twumvikana mu ryungane bivuye ku vyo abantu bariko baravuga. Nico gituma ntarinze kudusigura.

## IV.1. Uturorero tw'utugani twirebanga dufise insiguro yoroshe gutegera.

### A.

1. Abahigi benshi bayobeza imbwa
2. Abari kure ntibayaga
3. Abakunzi ntibaherera mu mubindi
4. - Agafuni kabagara ubumwe ni akarenge
   - Ak'i muhana kaza imvura ihise
   - Agakecuru karitse ntikabura abuzukuru
5. - Agapfuye kabazwa ivu
   - Agaseseme ntigakura agasesemuza
6. Agasozi k'intabarirwa kahiye abagabo babona
7. Agashitsi ka kera kavumbika umuriro
8. Ahavuye umugabo hasigara umugayo
9. Aharaye imibembe ntihabarizwa intoki
10. Aho iguye ntihangana aho ivyutse
11. Aho umworo yanikiye ntibwuma
12. Aho wabukaranga nari munsi y'urujo
13. Aho wataye amaboko uhata iminwe

14. Akabakiye umutima kazindura amaguru
15. Akabigira kabizi karya imboga karitse
16. Akadatetswe karotswa
17. Akaje ntikazira umwe
18. Akagumye karibwa n'ikinyogoto
19. Akamenyero kica inkware
20. Akana gashiruka ubute rirenga kitumye gatanu
21. Akanyoni katagurutse ntikamenya iyo bweze
22. Akaranga karutwa n'akabanga
23. Akarema k'umugabo kinjiriye kataraguje
24. Akarimi kavuga inagore karagororoka
25. Akariwe n'imbwa uraheba
26. Akaryoshe ntikarya umwe
27. Akebo karumije gatera amakenga
28. - Akase umugaga ntigasibira ikuzimu
    - Akosha umusyi kava mu ngasiro
29. Akavuye ku mwansi ntikaba gato.
30. Akuzuye ntikamurikwa
31. Amabi ntasiga ayandi
32. Amaboko y'umukobwa asera uwishe se
33. Amagorwa arakanuza
34. Amapfa muhanganye siyo agutwara
35. Amaronko menshi aziba amatwi
36. Amasaka amerera ku masabo
37. Amasinde ntaragwa imbuto aba araye
38. Amaso y'ibikere ntabuza abavoma
39. Amosozi y'umugabo ava mu nda

40. Amayira abiri yananiye imfyisi
41. Amunguranka ni yo mazikesha.

## B.

42. Bike bikehanira abankana
43. Bukebuke bukomeza igihonyi
44. Buhoro buhoro bwashikanye umusiba ku mugezi
45. Buraca bugacana ayandi
46. Bwira gito cawe ic'uwundi cumvireho
47. Bukoreko asumba nta mboga

## H.

50. Haga imitima
51. Hakara uwukajijwe
52. Hakumeneka womena
53. Hakwererwa uwukunzwe ntihakwererwa uwukuze
54. Hahuma irivuzwe
55. Havumbura uwuribwa

## I.

56. Ibanga ribangirwa ingata
57. Ibisiga bingana bitorana inda
58. Ibunyokorome uhashikanwa na nyoko
60. Ibuye riba rito ntiriba ritoto
61. Ibuye riserutse ntiriba ricishe isuka
62. Icahora giterera kiravoma

63. Ico utariye uba wibikiye
64. Igikona giti : Ni mube mugenda mwasamye indya z'umworo ntawumenya iyo ziva.
65. Igisiga catoye imbeba yarariye umunyu giti : nta masumo aruta aya !
66. Igiti ciswe ingoma ntigicanwa
67. Igiti utari bwurire nturangamira
68. Igiti ntikigukora mu jisho kabiri
69. Igitenene giterwa n'agashambara
70. Igito gitabwa iwabo
71. Igitsure c'umugabo gihakuza bunini
72. Igitwe gisumba ikibondo
73. Ihutihuti ntivyaza umuhungu
74. Ihotora ihigwa
75. Ijambo rihora mu kanwa rigacika inkonda
76. Ijambo rigukunze rikiguma mu nda
77. Ijambo ni irya babiri
78. Ijisho rikuraba neza n'irikuraba nabi ntiriyoberana
79. Ijisho ry'uwundi ntirigushimira umugeni
80. Ikijwagajwaga canyereye ku bikoforwa giti : ha-ha-ha hari akantu uwarunyoye !
81. Ikimuga gisumba imva
82. Ikinyoma kimara umusi ntikimara umwaka
83. Imana isumba ingabo
84. Imbeba itsitaye kw'ibuye iti : nahandi ivyaha vyama mu nzira
85. Imbitsi ya cane yabikiye mukeba
86. Imbuto igirwa n'imbuturo

87. Imbuto itewe niyo imera
88. Imbwebwe iti : Bana banje ntimukarye amanazi aranekera
89. Imbwa y'umworo ihiga igwaye
90. Imbwa yarihuse ivyara ibihumye
91. Impfizi y'intama itendera nka se
92. Imfura na se barangana
93. Impene bayibajije bati : ni guki utikwije ? Nayo iti jewe ivy'inyuma narahevye
94. Impundu ntibungwa
95. Impundu n'induru biragendana
96. Imyenge y'inzu imenywa n'uwuri muri yo
97. Inda ndende ihumira indya
98. Indurwe ntimara ameru
99. Incuti itari incuza uyibonera mu marushwa
100. Ingoma yagukanze irahuhuma ugahunga
101. Ingwe igutwara igitungwa ikagutanga gushavura
102. Inka igira amaso manini ntiyibonera
103. Inka mu guhona zihera mu ruhongore
104. Inka ikamwa ayo irese
105. Inka yavyaye mu ci iti : « ahanje ndahejeje hasigaye aho umwungere»
106. Inkoko irara mw'ishamba bugaca yacitse inkware
107. Inkware itora mw'itongo agatima kari mw'ishamba
108. Inkuru mbarirano irutwa n'iyo wiyumviye
109. Inkware ivunitse ihura n'umwana
110. Inkware ifatwa n'umurereretsi
111. Inkware zisezerana mu masesa

112. Intibagira ntibana
113. Intimba ntimena inda
114. Intimba ntimara irungu
115. Intozi zijabukira ku rutando
116. Intuntu ntisunikwa n'intore
117. Iririenze umunwa riba rirenze impinga
118. Isorosoro igwira iyo ija
119. Itama ritagutamiriye utwawe rirakoma induru ntiwumva
120. Inyana iranura ntishira irenda
121. Inzoka ntiyigorora iba igiye
122. Ivyari imagera vyarageruye
123. Iyacuyacu ntibura
124. Iyimba ntibura ivu
125. Iyikuburiye ntikurya
126. Iyiza kuguha iragusahurira
127. Iyarumeze ntiruta
128. Iyaguhaye irakwaka
129. Izanyabutindi zamazwe n'umugere w'insazi
130. Izo zose zibika zari amagi
131. Izirimwo rugonga ntizikubitwa n'inkuba
132. Inzira nziza woyicamwo kabiri
133. Inzira ntica mu nzu
134. Inzira ntibara inkuru

## K.

135. Kabiri karazirwa
136. Kananira abagabo ntiyimye

137. Karahara mu ruganda ntibacura

## N.

138. Nyamwanka iyo biva yanse umubanyi

## R.

139. Rya bike uryame kare

## S.

140. - Sekirimi kibi yatanze umurozi gupfa
- Siba ejo ntiyica indagano

141. So akwanka akuraga ivyamunaniye

## T.

142. Tunga biragoramye, Biragororotse we aba yikwiye

## U.

143. Ubikirwa uwo utabonye nturira
144. Ubugabo si urucumu
145. Ubugabo buzira ubwoba
146. Ubuja gusha buratagata
147. Ubumwe butariho buteranywa n'inyama
148. Ubuntu burihabwa
149. Ubunyegeri buyagira kw'igufa
150. Uburiwe n'uwukuze ntibubesherwa umwana

151. Ubuvyara bwoba ku bindi ntibwoba ku naga y'inyama
152. Ubusya uwundi ntibuguma
153. Ubusumano buhaza umutwe
154. Ubwenge bwinshi bwenga amango
155. Ugaya ubwo urya ukaburara
156. Ugucira inyeri niko kunyerera
157. Uguca mu rwanko ni ukunyaruka
158. Uko irabije siko itwara
159. Ukurima ntikubuza ukurimarima
160. Ukurya incuti siwo mugisha
161. Ukuzinduka siko gushika amahoro
162. Umanika agatu wicaye mu kukamanura ukava hasi
163. Umubanyi agowe uba ugowe
164. Umufa w'imbwebwe unyobwa ugishushe
165. Umugenzi atekera impamba ugatekera ijisho
166. Umukecuru yibonye uruvi ku mutwe ati : « Kumbure mwimenye bana banje kimpa yampanguye ».
167. Umumezo mushasha utera amabavu
168. Umukene ashima aganya
169. Umukwe w'isoni ahambwa abona
170. Umwana utari buheke ntumwisha urume
171. - Umwana abisha mu ngovyi bakayimuhekamwo
- Umwansi arapfa uwundi akazuka
- Umuburanyi arahava icabona kikaharwa
172. Umwishimiro w'igikere wakibujije kumera umurizo
173. Umwungere ahora aburana acuye
174. Urarya inyama nyinshi ukaruhira kuzira iza rwungere
175. Uruba ruto rwugunya uruboga

176. Urubuze inkware ruvumbukana igihuna
177. Urugo ruto ruruta uruboho
178. Ururi mu mpene nirwo ruri mu ntama
179. Ururimi rw'umwe rukamwa imfyufyu
180. Urutumbwe ruca ku ruhiye
181. Usaba umwiza mugasa
182. Uta umwuga ugata abana
183. Utara mu nda ugatarura ibiboze
184. Uwabirimye siwe yabiriye
185. Uwambaye ikirezi ntamenya ko kibera
186. Uwawe gito abura ico akumarira ntabura ico akumaza
187. Uwishimikije umugano aca umugani
188. Uwitonze amira ibinoze
189. - Uwuja gukira ingwara arayirata
- Uwuguruye iwe buba bukeye
- Uwuhana umurozi amubitsa umwana
190. Uwukorora acira akira ingwara
191. - Uwutamiye ntatamure aba yaratamitswe
- Uwutambana na mukeba ntakubita urugohe
192. Uwusomera make ni uwayabuze
193. - Uwuhana intoberwa amanika ico ikunda aho ibona kandi idahamvya
- Umuntu amanikirwa umuheto ntamanikirwa ijisho

## V.

194. Vyobiha ntivyobura

## W.

195. Wotana n'umwana atagutuka akaguturira

IV.2. **Utugani turimwo insiguro y'ubugunge, agahahazo, ukwihebura, akagaye, ukwigungirako, ukujaniranya n'ibindi.**

196. Akaruta akandi karakamira
197. Akazi k'ibutware kica uwicaye
198. Ibintu bija aho ibindi biri
199. Indarandiye ni we mugabo
200. Iyiganje yimya izindi zibona
201. Ndira itiro sindira itongo
202. Ntegeyaha yari imbwa ya Ntare
203. Umugabo ni uworya utwiwe n'utw'abandi
204. Umuryambwa aba umwe agatukisha umuryango
205. Umwana w'imbeba ahorwa urwanko rwa nyina
206. Umwera uvuye i Bukuru ukwira hose
207. Umwonga umwe wonza inyoni
208. Uwariye ni we arya
209. Uwuguhahaje yica so agacura nyoko
210. Uwugomba gutema urwiwe umutiza umuhoro
211. Uwutarahiye nabi ntasumira umwana.
212. Uwukwanka arakwankiriza.

## Ugusozera




3. A-ka-ga-ye nta-we-ke- re-ye R. I-ku---re-mwo a-ko ka-ga-ye.(x2)

Umugani ugana akariho.
Igihe mudategereye neza umugani, ntimuce mutatira uwuwuciye. Vyoba vyiza nyabuna musiguje mukawumenya neza. Imigani iradufasha kugumya itsina ry'iragi ry'ubuntu bwamuka ku basokuru.

IKIGABANE CA GATANU :

# UGUSOZERA

Duhereye kuva kuri Adamu na Eva, tubona yuko akagaye n'akagagazo ata we vyerera.

- Akagaye karabuza amahoro abantu.
- Akagaye karazana ingwano iyongobeza ubuzima bw'abantu.
- Akagaye karatuma imitima y'abantu idunduhirwa n'intimba n'inzigo iziga amagara.
- Akagaye karatuma igihugu gisambuka. Kuva mu 1961 gushika no kuri iri genekerezo rya 1/1/2000, abarundi bararonse ingorane nyinshi :

« Itorwa rya RWAGASORE Ludoviko mu 1961 » atsindira ukwikukira aca yicwa ku wa 13.10.1961

« Itorwa ry'abashingamateka mu 1965 ». Benshi barishwe.
« Iyemezwa ry'amasezerano y'Ubumwe bw'Abarundi mu 1991 ». Ntiyasonewe.

« Iyemezwa ry'Ibwirizwa Nshingiro mu 1992 ». Ntiryaramvye.

« Itorwa ry'Umukuru w'Igihugu NDADAYE Malikiyoro ku wa 1.6.1993» atsindira intwaro rusangi (Demokarasi) aca yicwa ku wa 21.10.1993 . Hakurikiye ubwicanyi butagira uko buvugwa mu Burundi.

« Itorwa ry'abashingamateka ku wa 29.6.1993 ». Bamwe muri bo barishwe, abandi barahunga.

« Umukuru w'Igihugu NTARYAMIRA Sipiriyano yatowe n'Inama Nshingamateka, akaba yasubiriye NDADAYE Malikiyoro ku wa 5/02/1994 yaguye mw'isanganya ry'indege mu Rwanda ku wa 6/4/1994.

- Abarundi bose babwirizwa kurengera ivyo vyose vyabatumye baja mu makuba kugira ngo barondere inzira nziza y'amahoro arama.

**Ingingo ibereye :**

Guhanura n'ukwigisha abarundi ngo birinde akagaye, agahahazo, agacinyizo, n'akarenganyo.

Kubariza abarundi ukuri mu kwerekana ko ata mwigisha mubi ariho asumba umuntu atanga akarorero kabi.

Kunywanisha abarundi bemerane babane mu butungane.

Kugarukira indero kavukire imwe iva haziko. Abarundi biyibutse imigani dusangamwo ukuri, iragi ry'abasokuru, bongere babungabunge ururimi rw'ikirundi.

Kwigisha abarundi gutegera neza yuko ijambo ry'ingingo ryubaka ibiramba gusumba ijambo ry'ingimba ryamamwo agahigihigi.

Kudapfisha ubusa ingabirano z'ubwenge twahawe n'Imana.

Nkuko navuze yuko ubuzima ari uruhererekane, abarundi bagiye bariyugunyura akagaye mu mibano yabo, maze iyo ngingo bakayifata nk'iragi ntarengwa, bakongera bakaza barumvira abahanuzi b'ukuri, Uburundi buzokwama buhiriwe.

Abarundi bose, abariho n'abazovuka, nibagumize ku muzirikanyi yuko akagaye ari kabi, yuko ata muntu kereye, bamenye yuko ari akaranda ko kwirinda.

Ijambo ridashimikiye ku gahahazo, ku bwicanyi, ku bugunge, ku kwiganzura, ku kwihorahorana n'ugukumirana ni ryo rukiza. Abarundi Beneburundi babe abagabo bemera intahe. Maze umutima w'ukubana mu bumwe nyakuri, mu gusangira wa murima w'isangi, «Uburundi», umuvyeyi, Data na Mama, bwatwonkeje ibere rimwe, wame ariwo uza imbere y'ibindi vyose.

Twubahane mu buzima, tugire amahoro.

Bujumbura, Nzero 2000.

**Umwigisha, Umushingamateka**
**Firmato NAHAYO.**

V.I. ANNEXE

## PRESENTATION SYNTHETIQUE DU CONTENU DE MON OUVRAGE EN KIRUNDI

### 1. LE TITRE :

La saveur de la parole d'un sage : «Le mépris n'a jamais profité à personne. C'est une peste dont il faut se protéger».

### 2. L'AVANT-PROPOS p. 3-4 :

Son Excelence Monsieur le Président de l'Assemblée Nationale, l'Honorable Léonce NGENDAKUMANA s'adresse aux lecteurs de ce livre en leur disant «Les maux provoqués par le mépris sont innombrables. Je considère ce bon livre comme un flambeau qui vient illuminer les parents, la jeunesse, les éducateurs et les dirigeants du pays afin de conjuguer leurs efforts pour bâtir un Burundi meilleur»

### 3. L'INTRODUCTION ET OBJECTIFS p. 5-10 :

* Les objectifs y assignés visent :

- L'éducation à la non violence active qui est en vogue
- L'éducation à la base des valeurs socio-culturelles de notre pays.

- Le recours au dialogue, meilleur moyen de solution pacifique en cas de conflit entre les membres de la famille, tout en évitant la guerre fratricide.

## 4. POURQUOI EST-CE QUE MON OUVRAGE EST EDITE EN KIRUNDI ?

Il est écrit exprès en Kirundi pour les simples gens qui malheureusement n'ont presque rien à lire puisque la plupart des écrits sont en français et ne s'adressent qu'aux intellectuels qui ont déjà beaucoup à lire.

## 5. NOMBRE DE CHAPITRE : 5

*1er Chpitre* : p. 11-44 «Définition d'un mépris»

J'ai essayé de donner une approche explicative sur la définition de ce nom abstrait au moyen des noms de famille, des surnoms, des proverbes et au moyen des vices ou défauts regroupés en neuf catégories qui peuvent pencher quelqu'un vers une attitude méprisante. L'on peut citer : l'antipathie, l'arrogance, l'orgueil, l'injure, l'outrage, l'insolence, le dédain, l'impolitesse, un rire ironique, l'égoïsme...
A la page 38, «point 1-8», j'ai expliqué le rôle combien prépondérant des cadres partenaires d'éducation contre le mépris, notamment :

1. La famille, enrichissement humain et berceau de l'humanité, donne une éducation de base.
2. L'école complète l'éducation familiale.
3. Les religions enseignent la parole de Dieu en insistant sur l'observation stricte des commandements divins.
4. Le pays (nation) assure le respect de l'autorité pour ne pas agir au mépris des lois.
5. Les organismes internationaux (ex. ONU et OUA).

*2ème Chapitre* : p. 45-75 **«Tujajure» Dialoguons-causons**.

J'ai consacré ce chapitre au dialogue, moyen par excellence de réconciliation pacifique. Je fais parler les personnes entre elles, les personnes avec les animaux, ou bien je raconte l'histoire réelle en relatant des faits vécus. Tout cela est fait dans le but de prouver que l'on peut retrouver la paix par la négociation sans devoir s'engager à l'atroce guerre interminable. Le chaptire comporte 16 textes courts et illustrés où les différents thèmes ont été exprimés tels que la vengeance, l'accueil d'un visiteur, le secret familial, l'encadrement de la jeunesse par le sport et la danse folklorique, le respect de la personne humaine, l'opiniâtrété, orgueil, la gourmandise, etc.

*3ème Chapitre* : **Des personnes mémorables**

Je me réjouis d'avoir pu établir la listre de 43 personnes mémorables, Hommes de référence, qui ont déjà rendu leur

âme à Dieu et dont je garde dans ma mémoire fidèle un souvenir inoubliable.
La parole testammentaire qu'elles ont dite reste un témoignage éloquent sur l'actualité.

Je suis reconnaissant à leur message et je me souviens de leur vérité, charité, humilité, dignité, sympathie, bravoure, dévouement inlassable, abandon de soi, justice, générosité, patriotisme, leur esprit de paix et de partage...
Ainsi je parle de mes parents, mon parrain de baptême, mon beau-père, mes éducateurs, mes voisins, des prêtres, des autorités administratives et ecclésiastiques. Pensons souvent aux bons exempbles de certaines personnes disparues pour lutter contre le mépris.

*4ème Chapitre* : **Proverbes.**

Les Burundais savent que les proverbes sont des moyens riches d'expression orale utilisés par nos ancêtres analphabètes. C'est donc un héritage de transition ancestrale qui nous a été légué oralement. Aujourd'hui, nous devons sortir de l'oralité vers l'écrit, raison pour laquelle j'ai produit dans mon ouvrage, plus de deux cent proverbes regroupés en deux séries. La deuxième série «I.V.2» est en rapport direct avec le thème développé. J'envisage continuer le même travail lors de ma prochaine publication des contes et des récitations en Kirundi.

5. 5ème Chapitre : Conclusion générale.

Depuis l'existence d'Adam et Eve, l'on peut sans l'ombre de doute, affirmer que le mépris n'a jamais profité à personne au Burundi ou ailleurs.

Fait à Bujumbura, le 1er Janvier 2000.

Honorable Firmato NAHAYO.

IBIRIMWO

urupapuro

- Ugushikiriza ........................................ 3-4
- Ijambo ry'Intangamarara ........................................ 5-10

**I. Ikigabane ca mbere** : Insiguro y'akagaye

1.1. Akagaye ni iki ? ........................................ 11-13
1.2. Ivyerekana yuko akagaye kababaza ........... 14-15
*1.2.1. Amazina bita umuntu canke igi-koko bafatiye ku kagaye* ........... 14-15
*1.2.2. Amazina yo kwikengereza kubera ukubabazwa n'akagaye* ........... 15
*1.2.3. Indahiro z'ukwituka zerekana yuko umunyakagaye atererwa* ...... 17-21
1.3. Amazina atarimwo akagaye
*1.3.1. Amazina yo gucira ikuzwe* ........... 17
*1.3.2. Amazina y'ubutoni* ........... 18
*1.3.3. Amazina yo kwininahaza* ........... 19
*1.3.4. Amazina y'ubuhizi (amata-zirano)* ........... 19-20
1.4. Hariho ayandi mazina
*1.4.1. Amazina afatiye ku rwanko* ........... 20
*1.4.2. Amazina y'abavyeyi nyene* ........... 21
1.5. Uturanga tw'impengamiro ku kagaye
*1. Ku kagaye kamere* ........... 23
*2. Ku gakengerwe* ........... 23
*3. Ku bwishime* ........... 24
*4. Ku karenganyo* ........... 25
*5. Mu mvugo* ........... 26

6. *Mu ndabo, mu ngendo no muntwengo* ........ 27
7. *Ku kudasonera agateka ka zina muntu* ........ 28
8. *Kutorohereza ubuzima abandi mu mibano* ........ 29
9. *Kwiyibagira n'ukwikunda kuruta abandi* ........ 31

1.6. Ukwirinda ikoreshwa ry'imigani irimwo akagaye canke agahahazo n'agacinyizo....... 34-36
1.7. Inkurikizi mbi y'akagaye ........ 36-38
1.8. Mw'ivuriro ry'akagaye ni hehe ? ........ 38-44

**II. Igice ca kabiri : Tujajure**

1. Nyaruka nkubarire ! ........ 45-46
2. Imfyisi irumanga iraye kwa Inabukwe ........ 47-48
3. Urinenuka wa mugeni w'iroswa we ........ 49-50
4. Uruvyino : Remesha ikiyago ........ 50
5. Dusonere agateka ka zina kiremwa cose ....... 52-53
6. Akagagazo karazirwa ........ 54-55
7. Tsinda ishavu tubane ........ 55-56
8. Shaza mugabo ntiwishimirize ........ 57-58
9. Ukwotswa utarwaye ni akamaramaza ........ 59-60
10. Agasuzuguro karahukanisha abubakanye ... 61-62
11. Ukubazwa ivyo utigishijwe ni akarenganyo ........ 63-65
12. Akagaye karazirana n'inama n'ingingo ....... 66-67
13. Ndacuna sinanugubiriye........ 68-70

14. Inka zaravukanisha .................................... 70-71
15. Agakengerwe ntigahanagura umuvukano .... 72-73
16. Umugani w'ubwanwa n'inzara .................... 74-75

## III. Ikigabane ca gatatu

Twibuke ijambo ry'iragi ry'abahisi, tubonereho kwirinda akagaye.

1. Akajambo k'intangamarara ........................ 76-77
2. Uturorero 43 ............................................. 77-89
3. Ugusozera ................................................. 90-91

## IV. Ikigabane ca kane

1. Intangamarara ........................................... 92
2. Utugani dufise insiguro yoroshe gutegera ...... 93-102
3. Utugani turimwo insiguro y'ubugunge .......... 102-103
4. Ugusozera .................................................. 103

## V. Ikigabane ca gatanu

1. Ugusozera .................................................. 104-105
2. Ingingo ibereye ........................................... 105-106

**V.I. Annexe traduit en Français** ............................ 107-111

**Adresse de l'auteur :**

NAHAYO Firmato

B.P. 6819 BUJUMBURA - BURUNDI

Tél. : (H) 23 3927


---

Compte : 306-50.688-01-42 Banque Commerciale du Burundi (BANCOBU)

**AHO ICO GITABU KIGURIRWA**

1° Librairie Saint Paul - Bujumbura

2° Librairie Centre Ville Gitega (Chez les Militantes de la Ste Vierge